# حصن المسلم

## من أذكار الكتاب والسنة

### باللغة الشيشانية

د. سعيد بن علي بن وهف القحطاني

# Бусалба стеган гIап

## Къуръан тIехь а, Суннатехь а долу зикр

**(Нохчийн маттахь)**

**Жайна кечдинарг ву:**

**Шейх СаIид ибн Iалий ибн ВахIф АлкъахьтIаний**

**Жайна гочдинарг ву:**

**Адама Султана Олхазар**

**Мединат 1423ХI – 2003 шш.**

بسم الله الرحمن الرحيم

ح سعيد بن علي بن وهف القحطاني ، ١٤٢٥هـ
فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر
القحطاني ، سعيد بن علي بن وهف
حصن المسلم ،سعيد بن علي بن وهف القحطاني.-
الرياض ، ١٤٢٤هـ.
٢٩٦ ص ، ٨,٥ × ١٢ سم
ردمك : ١ - ٠٧١ - ٤٦ - ٩٩٦٠
(النص باللغة الشيشانية)
١ - الأدعية والأوراد أ - العنوان
ديوي ٢١٢,٩٣ ٣١٥٦/ ١٤٢٥

رقم الإيداع : ٣١٥٦/ ١٤٢٥
ردمك : ١ - ٠٧١ - ٤٦ - ٩٩٦٠



الطبعة الأولى : ١٤٢٥هـ - ٢٠٠٤م

يطلب من :
مؤسسة الجريسي للتوزيع والإعلان
ص ب : ١٤٠٥ الرياض ١١٤٣١
هاتف ٤٠٢٢٥٦٤ - فاكس ٤٠٢٣٠٧٦

# حصن المسلم

## من أذكار الكتاب والسنة

### باللغة الشيشانية

تمت المراجعة
بلجنة الدعوة والتعليم
بالمدينة المنورة
قسم الترجمة والنشر


✉ ٦٣٠٣ . ☎ ٨١٥٠١٤٤

www.alharamainonline.org

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Сайн денанна Гуьмсетана …
Суна доьххьара ламаз дан Iамийначунна…
Со бусалба дин тIехь хьалакхиийначунна..

Йа АллахI! ХIай сан Веза Дела!
ХIара жайна гочдарна суна хилла болу
мел сан денене Гуьмсете дIакхачабе Ахь.

Гочдархо:
Адама Султана Олхазар.
Мединат.
Бусалба дин Iаморан университет.
19 май 2003 шо.

## Жайна яздинчун дешхьалхе

ХIара даццдина жима жайна ду, ас сайн:

( الذِّكْرُ وَالدُّعَاءُ وَالعِلاَجُ بِالرُّقَى مِنَ الكِتَابِ وَالسُّنَّةِ )

(Зикр а, доIа а, рукъйатца дарба лелор а, Къуръан тIера а, Суннатера а схьаэцна долу) – аьлла цIе йолчу жайни тIера даццдина. Цу жайни юккъара зикрах лаьцна долу дакъа даццдина схьадаьккхира ас, лело атта хилийта.

Ас зикран дешнаш бен ца даладо кхузахь, и зикр стенгахь деана ду дуьйцуш долу цхьаъ, йа шиъ бен жайна а ца хьаха до. Ткъа нагахь санна хьуна и зикр дуьйцуш долу хьадис дийцина асхьаб вовза лаахь, йа иза стенгахь ду хаа лаахь, хьо хьажа хIокху жайнин бухе (лекхахь хьахийна долчу жайни тIе).

Ас АллахIе доьху, Цуьнан хазчу цIерашца, Цуьнан лекхачу сифаташца, Цо хIара жайна Шен доьхьа дар, хIокхуьнах суна сан дахарехь а, со веллачул тIаьхьа а пайда бар. Иштта хIара жайна дешначунна а, йа зорбатоьхначунна, йа хIара арахоьцуш дакъалаьцначунна а хIокхуьнах пайда бар доьху ас АллахIе. Баккъалла а АллахI – Сийлахь-ЦIена ву Иза – цу тIехь ницкъ кхочуш верг а, цунна гIо ден верг а ву.

Делера салават а, салам а хуьлда вайн Пайхамарна Мухьаммадна, цуьнан охIлун-на а, асхьабашна а, цIенчу даггара къемат де кхаччалц царна тIаьхьабаьзначарна а.

СаIид ибн Iалий ибн ВахIф АлкъахьтIанийй.
Сафар бутт, 1409 шо.

## Дела хьахоран дозалла.

Лекха хинволчу АллахIа аьлла:

﴿ فَٱذۡكُرُونِيٓ أَذۡكُرۡكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِي وَلَا تَكۡفُرُونِ ﴾

⋞Ткъа аш хьаха ве Со, Ас шу хьахор ду (тIаккха), Суна шукр а де, Соьца керсталла а ма де⋟ [Сурат «Албакъарат» 152 аят].

﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ ذِكۡرٗا كَثِيرٗا ﴾

⋞ХIай АллахIах тешна дерш! АллахI хьаха ве, дуккха хьахорца⋟ [Сурат «Алъахьзаб» 41 аят].

﴿ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴾.

≺(Баккъалла а) АллахI дукха хьехош болу божарий а, зударий а – царна АллахIа гечдар а, боккха мел (ялсамане) а кечдина≻ [Сурат «Алъахьзаб» 35 аят].

﴿ وَٱذْكُر رَّبَّكَ فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴾.

≺Ахь хьаха ве хьайн Дела хьайн дагахь, (Цунна) муьтIахь а волуш, (Цунах) кхера а кхоьруш; дош чIогIа ай ца деш (юккъерачу озаца), Iуьйранна а, суьйранна а; гIопул болчарах а ма хила (Дела

хьахийча а, ца хьахийча а бен доцуш болчарах)➤ [Сурат «АлъаІраф» 205 аят].

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

( مَثَلُ الذِّيْ يَذْكُرُ رَبَّهُ وَالذِّيْ لاَ يَذْكُرُ رَبَّهُ مَثَلُ الحَيِّ وَالمَيِّتِ )

*«Шен Дела хьахош верг а, ца хьахош верг а тера ву дийна а, велла а волчу шина стагах».* Бухарис а, Муслима а дийцина ду хІара хьадис, ткъа Муслима дийцинарг иштта дешнаш долуш ду: *«Шена чохь Дела хьахош долу цІа а, шена чохь Дела ца хьахош долу цІа а тера ду – елла а, дийна а йолчу шина хІумнах»*.

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – :

«*Ас йовзийта шуна, шун Iамалшна юкъара уггар диканиг, шун Далла гергахь уггар цIенниг, даржехь уггар лекханиг, деши а, дети а луш доккхучу сагIанал гIолениг, шайн мостагI ган а гина, цуьнан яьIни тIе аш хIума тохарал а, цо шун яьIни тIе хIума тохарал*[1] *а диканиг*»? Асхьабаша – Дела реза хуьлда царна – аьлла: «*ХIаъ, дийцахьа тхуна иза*». Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Сийлахь Лекха АллахI хьахор ду шуна иза*». [Тирмизи, Ибн МаджахI].

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Лекхачу АллахIа бах: "Со ницкъ кхочуш ву Сан лайна Соьга шех далур ду аьлла хеташ*

[1] Кхузахь лууш дерг керста нахаца Дела некъахь тIом бар ду.

*долу хIума дан*[2]*. Нагахь санна цо Со шен дагахь хьаха вахь Ас иза а хьахор ву, ткъа цо Со юкъараллехь хьаха вахь Ас иза цул дикачу юкъараллехь хьахор ву, ткъа иза Суна цхьа ша герга вагIахь, Со цунна цхьа дол герга вогIур ву, ткъа иза Суна цхьа дол герга вагIахь Со цунна кхин а герга хир ву, ткъа иза волвелла Суна герга вагIахь Со цунна сихонца герга гIур ву"*». [Бухарий, Муслим].

Юсра кIанта IабдуллахIа дийцина, цхьана стага элира аьлла: «*ХIай Делан Элча! Исламан Iибадаташ дукха ду, ас даим лелор долу хIума дийцахьа суна*». Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла тIаккха: «*АллахI*

---

2 «Цунна Соьга шех къинхетам балур бу аьлла хетахь, и бан ницкъ болуш ву Со» - бохург ду цуьнан маьIна.

*хьехош, хьайн багара мотт даим тIеда хилийта»* [Тирмизий, Ибн МаджахI].

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Делан Жайни (Къуръан) тIера цхьа хьарф (элп) дешначунна цуьнца цхьа дика (мел) хир ду, и цхьаъ итт санна а хир ду. Ас ца бах ⮜Алиф Лам Мим⮞ цхьа элп ду, муххале а, Алиф элп ду, Лам а элп ду, Мим а элп ду»* [Тирмизий, Сахьихьул ДжамиIиссагIийр].

Iамира кIанта Iукъбата аьлла: «Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аравелира тхо Суффат[1] чохь а долуш, тIаккха цо элира: "*Шух муьлхачунна лаьа, хIора Iуьйранна БутIхьане, йа Iакъикъе*[2]

---

[1] Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цIийнан уллохь хилла долу, жима, цIа санна гIишло ю иза.

[2] Маккийна гонахьа йолу ши меттиг ю и шиъ.

*воьдуш, шена ши эмкал ялош юха ван, цхьа а къа а ца латош?"* ТӀаккха оха элира: "*ХӀай Делан Элча! Тхуна массарна а лаьа иза*". Цо элира тӀаккха: "*Делахь шу Ӏуьйранна маьждиге а дахана, аш шайна Ӏилма Ӏамор, йа Сийлахь а, Лекха а волчу Делан Жайни тӀера ши аят дешар гӀоли а, дика а ду шуна йиъ эмкалел, иштта кхин а оццул аяташ дешар гӀоли ду шуна кхин а оццул эмкалел а"».* [Муслим].

•

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Шух цхьаъ цхьанхьа охьахиъча, цо цигахь Дела ца хьахавахь, Далла гергахь эшам хили цунна. Нагахь санна шух цхьаъ дӀавижча, цо дӀавуьжуш Дела ца хьахавахь, Далла гергахь эшам хили цунна*» [Абу Давуд].

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Цхьа а нах*

*охьаховшур бац, шаьш хоьвшинчахь Дела а ца хьахош, шайн Пайхамарна салават а ца дуьллуш, АллахIана гергахь царна эшам хилла бен, Шена лаахь Iазап дийр ду Цо царна, Шена лаахь гечдийр ду Цо царна»* [Тирмизий].

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Цхьа а нах цхьана мажлисера (хоьвшина Iийначу меттера) Дела а ца хьахош хьалагIовттур бац, еллачу вир тIера гIовттуш санна бен, (къемат дийнахь) уьш дохкобоьвлла а бен*» [Абу Давуд, Ахьмад, Сахьихьул ДжамиIиссагIийр].

## 1. Набарха самаваьлчи деш долу зикр.

(1) الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعْدَ مَا أَمَاتَنَا وَإِلَيْهِ النُّشُورُ.

"Алхьамду лилла́хIиллази́ ахьйа́на́ баIда ма́ ама́тана́ ва илайхIиннушу́р".
«Хастам бу АллахIана, вай деллачул тIаьхьа дендина волчу, Цуьнга доьрзур долуш а ду вай».

(2) لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. سُبْحَانَ اللهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ، وَاللهُ أَكْبَرُ، وَلاَ حَوْلَ

وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ الْعَلِيِّ الْعَظِيمِ، رَبِّ اغْفِرْ لِي.

"Ла́ила́хIа иллалла́хIу вахьдахIу ла́ шари́ка лахIу, лахIул мулку, ва лахIул хьамду, ва хIува Iала́ кулли шайъин къади́р. Субхьаналло́хIи, валхьамду лилла́хIи, ва ла́ила́хIа иллалла́хIу, валло́хIу акбар, ва ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хIил Iалийийил Iази́м, роббигIфир ли́".

«АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу. Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву. ЦIена ву АллахI, хастам а бу АллахIана, АллахI воцург кхин Дела а вац, Воккха а ву АллахI массо хIумнал. Лекхачу, Воккхачу АллахIаца бен ницкъ а бац, гIора а дац.

Сан Дела суна гечде Ахь».[1]

(3)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي فِي جَسَدِيْ، وَرَدَّ
عَلَيَّ رُوحِي، وَأَذِنَ لِي بِذِكْرِهِ .

"Алхьамду лилла́хIиллазú Iа́фа́нú фú жасадú, ва радда Iалаййа ру́хьú ва азина лú бизикрихI".

«Хастам бу АллахIана, сан дегIан могшалла суна юха елла волчу, сан са а суна духа делла волчу, Ша хьахо суна пурба а делла волчу»

(4)

---

[1] Иза аьллачунна Дала гечдийр ду, цо доIадахь доIийна жоп а лур ду, тIаккха иза аьллачул тIаьхьа, Iуьйранна хьала а гIаьттина, ламаз а эцна, ламаз дахь иза къобал а дийр ду.

۞ إِنَّ فِي خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ
ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ لَأَيَٰتٍ لِّأُوْلِي ٱلْأَلْبَٰبِ ١٩٠ ٱلَّذِينَ
يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ
وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبَّنَا مَا
خَلَقْتَ هَٰذَا بَٰطِلًا سُبْحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ
١٩١ رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدْخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُۥ وَمَا
لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ١٩٢ رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا
مُنَادِيًا يُنَادِي لِلْإِيمَٰنِ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا
رَبَّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا

وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ﴿١٩٣﴾ رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا
عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ
ٱلْمِيعَادَ ﴿١٩٤﴾ فَٱسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّى لَآ
أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۖ
بَعْضُكُم مِّنۢ بَعْضٍ ۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَأُخْرِجُوا۟ مِن
دِيَٰرِهِمْ وَأُوذُوا۟ فِى سَبِيلِى وَقَٰتَلُوا۟ وَقُتِلُوا۟
لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّٰتٍ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ثَوَابًا مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ
عِندَهُۥ حُسْنُ ٱلثَّوَابِ ﴿١٩٥﴾ لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ

كَفَرُواْ فِى ٱلۡبِلَٰدِ ١٩٦ مَتَٰعٞ قَلِيلٞ ثُمَّ مَأۡوَىٰهُمۡ
جَهَنَّمُۚ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٩٧ لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ
رَبَّهُمۡ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِى مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ
لِّلۡأَبۡرَارِ ١٩٨ وَإِنَّ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ لَمَن يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُمۡ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِمۡ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ
لَا يَشۡتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنٗا قَلِيلًاۗ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ
أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩٩
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱصۡبِرُواْ وَصَابِرُواْ وَرَابِطُواْ

وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٢٠٠﴾ ﴾.

"Инна фú халкъиссама́ва́ти вал арди вахтила́филлайли ваннахIа́ри лаа́йа́-тин лиулил алба́б. Аллазúна йазкуру́наллóхIа къийа́мавва къуIу́дан ва Iала́ жуну́бихIим, ва йатафаккару́на фú халкъиссама́ва́ти вал арди, роббана́ ма́ халакъта хIа́за́ ба́тIилан субхьа́нака факъина́ Iаза́банна́ри. Роббана́ иннака ман тудхилинна́ра факъад ахзайтахIу ва ма́ лиззóлимúна мин ансóр. Роббана́ иннана́ самиIна́ муна́дийан йуна́дú лилъúма́ни ан а́мину́ бироббикум фаа́манна́, фагIфир лана́ зуну́бана́ ва каффир Iанна́ саййиа́тина́ ва таваффана́ маIал абрóр. Роббана́ ва а́тина́ ма́ ваIадтана́ Iала́ русулика ва ла́ тухзина́ йавмал къийа́мати иннака ла́ тухлифул мúIа́д.

Фастажáба лахIум роббухIум аннú лá удúIу Iамала Iáмилимминкум мин закарин ав унсá, баIдукум мимбаIд, фаллазúна хIáжарý ва ухрижý мин дийáрихIим ва ýзý фú сабúлú ва къóталý ва къутилý лаукаффиронна Iанхlум саййиáтихIим ва лаудхиланнахIум жаннáтин тажрú мин тахьтихIал анхIáру, савáбан мин Iиндиллáхlи, валлóхIу Iиндахlу хьуснуссавáб. Лá йаrIурроннака такъоллубуллазúна кафарý фил билáди. Матálун къолúлун сумма маъвáхIум жахIаннаму ва биъсал михIáд. Лáкиниллазúнаттакъов роббахIум лахIум жаннáтун тажрú мин тахьтихIал анхIáру хóлидúна фúхIа, нузуламмин Iиндиллáхlи ва мá Iиндаллóхlи хойруллил аброр. Ва инна мин ахIлил китáби ламаййуъмину

билла́хIи ва ма́ унзила илайкум ва ма́ унзила илайхIим, хо́шиIи́на лилла́хIи ла́ йаштару́на биа́йа́тилла́хIи саманан къоли́лан, ула́ика лахIум ажрухIум Iинда роббихIим, инналло́хIа сари́Iул хьиса́б. Йа́ аййухIаллази́на а́манусбиру́ ва со́биру́ ва ро́битIу́, ваттакъулло́хIа лаIаллакум таттакъу́н".

⊲Баккъалла а, стигланаш а, латта а кхолларехь а, буъйса а, де а хийцадаларехь а, билгалонаш ю хьекъал долчарна. АллахI хьехош болчарна, ирахь болуш а, охьахевшина болуш а, шайн агIонаш тIехь (бийшина) болуш а; ойла еш болчарна, стигланаш а, латта а кхолларна тIехь, (шаьш олуш:) "ХIай тхан Дела, эрна ца кхоьллина-кх Ахь хIара (Iалам), ЦIена вукх Хьо (тхан Дела), цIеран Iазапах лар де Ахь тхо. Тхан Дела! Ахь цIерга вигнарг – бакъдолуш, цуьнан сий дайъина-кх Ахь; ткъа зуламхош-

на гӀоьнчий а хир бац (къемат дийнахь). Тхан Дела! Тхуна кхайкхархо хезира Иймане кхойкхуш: "Теша шайн Делах" – бохуш, тӀаккха тхо тийшира (Хьох), тхан Дела, гечдехьа тхуна тхан къиношна, къайла яхахь тхан вон Ӏамалш, дикачу нахана юккъахь далар а нис дехьа тхан. Тхан Дела! Хьайн элчанашна Айхьа ваӀда динарг а ло Ахь тхуна, къемат дийнахь тхан сий а мадайъа Ахь, баккъалла а, (Хьайн) ваӀд йоха ца йо-кх Ахь". ТӀаккха царна жоп делира церан Дала: "Баккъалла а, Ас йойъур яц аш йина Ӏамал, стага йинехь а, зудчо йинехь а, шу массо цхьатера ду (мел хиларехь), амма хӀижрат динарш, шайн хӀусамашкара арабаьхна берш, Сан некъахь халонаш лайнарш а, шаьш тӀом бинарш а, (тӀом беш) дӀакхелхинарш а – бакъдолуш, Ас дӀацӀанйийр ю церах церан вон Ӏамалш, Ас уьш буьгур а бу шайна кӀелхула татолаш лелачу

бошмашка (ялсамани чу), АллахIера совгIат (ду иза царна), АллахIехь ма ду уггар хаза, дика совгIат (мел)". Хьо хьега ма хьегалахь (хIай Мухьаммад), керста нах кху шахьаршкахь каде хиларх (церан даьхни, дахар сов хиларх). КIеззиг долу даьхни ду иза, тIаккха церан боьрзу меттиг жоьжахате ю, ма вон цIа а, мотт а бу-кх иза. Амма шайн Делах кхийринарш – царна бошмаш ю, шайна кIелхула татолаш лелаш долуш, даиманна царна чохь хир бу уьш, АллахIа (Шен дика лайш) тIелацар (иштта ду); ткъа дикачу нахана гIоли а, дика а ду АллахIехь дерг. Бакъдолуш, Жайнин охIлунах[1] бу АллахIах тешаш берш, шуна тIедоссийначу (Къуръанах) а, шайна тIедоссийначух а тешаш берш, эсала муьтIахь болуш

[1] Тавратан а, Инжилан а охIлу бохург ду Жайнин охIлу бохург.

АллахIана, (шайгахь долу) АллахIан аяташ дуьненан кIеззигчу мехах ца духку цара; царна церан мел бу церан Делехь; баккъалла а, АллахI сиха хьесап деш ву. ХIай Ийман диллинарш! Собаре хила, (шайн мостагIел чIогIа) собар долуш (цаьрца собар къуьйсуш) а хила, гIарол а де, АллахIах кхера а кхера, тIаккха декъал хила мега шу➢ [Сурат «АлIимран» 190-200 аяташ].

## 2. Духар тIедухуш деш долу доIа.

(5) الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي كَسَانِي هَذَا الثَّوْبَ

وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلاَ قُوَّةٍ.

"Алхьамду лилла́хIиллазú каса́нú хIа́засcaвба ва разакъанúхIи мин гIайри хьавлин миннú ва ла́ къувватин".

«АллахIана хастам бу, суна тIе хIара духар доьхна волчу, соьгара цхьа гIора а, ницкъ а боцуш суна хIара духар делла волчу».

## 3. Керла духар тIедухуш деш долу доIа.

(6)

اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ كَسَوْتَنِيهِ، أَسْأَلُكَ مِنْ خَيْرِهِ وَخَيْرِ مَا صُنِعَ لَهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهِ وَشَرِّ مَا صُنِعَ لَهُ.

"Аллóхlумма лакалхьамду, анта касавтанúхlи, асъалука мин хайрихlú ва хайри мá сунилa лахlу, ва аlýзу бика мин шаррихlú ва шарри мá сунилa лахlу"

«Йа АллахI! Хьуна хастам бу, Ахь дуьйхи суна тIе хIара духар. Ас хIокхун дика доьху Хьоьга, хIара духар дина долчу бахьанин дика а доьху Хьоьга. Со Хьоьца ларло хIокхун вонах, хIара дина долчу бахьанин вонах а».

## 4. Керла духар доьхначунна деш долу доIа.

(7) تُبْلِي وَيُخْلِفُ اللهُ تَعَالَى.

"Тублú ва йухлифуллóхIу таIáлá".
«Тиш даллалц лела дойла ахь хIара духар, Лекхачу Дала хIара Тиш делча кхиниг а лойла хьуна»[1]

---

[1] ХIокху доIанан маьIна: Дала хан ях йойла хьан бохург ду.

(8)

اِلْبَسْ جَدِيداً، وَعِشْ حَمِيداً، وَمُتْ شَهِيداً.

"Илбас жадѝдан ва Іиш хьамѝдан ва мут шахІѝдан"

«Керланиг йоха а йоха, хастам беш ваха а ваха, шахІид волуш (гІаьзотехь) вала а ле»

**5. Шен духар охьадуьллуш олуш дерг.**

(9) بِسْمِ اللهِ.

"Бисмилла́хІ"

«АллахІан цІарца!»

**6. Нишка воьдуш деш долу доІа.**

(10)

[بِسْمِ اللهِ] اَللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْخُبُثِ

وَالْخَبَائِث.

"Бисмилла́хI, алло́хIумма инни́ аIу́зу бика миналхубуси валхаба́иси"
«АллахIан цIарца. Йа АллахI! Со лар ло Хьоьца массо вочу хIумнах а, боьршачу а, стечу а шайтIанех а»

**7. Нишкара ара ваьлча деш долу доIа.**

(11)

غُفْرَانَكَ.

"ГIуфро́нака"
«Гечдехьа суна сан Дела».

**8. Ламаз эца волавалале олуш дерг.**

(12)

بِسْمِ اللهِ

"Бисмилла́хI"
«АллахIан цIарца».

**9. Ламаз эцна ваьлча деш долу зикр.**

(13)

أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ
وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ.

"АшхIаду ан ла́ иля́хIа иллаллóхIу вахьдахIу́ ла́ шари́ка лахIу, ва ашхIаду анна Мухьаммадан Iабдухlу́ ва расу́лухI"

«Ас тешалла до АллахI воцург кхин Дела вац аьлла, накъост вац Цуьнан, Ша цхьаъ ву Иза, иштта ас тешалла до Мухьаммад

цуьнан лай а, элча а ву аьлла».

(14)

اَللَّهُمَّ اجْعَلْنِي مِنَ التَّوَّابِينَ وَاجْعَلْنِي مِنَ الْمُتَطَهِّرِينَ.

"Аллóхlуммаджlалнú минаттаввáбúна ваджlалнú миналмутатlаххlирúна"
«Йа АллахI! Со тоба деш болчарах ве Ахь, цIано еш болчарах а ве Ахь».

(15)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ.

"Субхьáнакаллóхlумма ва бихьамдика, ашхlаду ан лá илáхlа иллá анта, астагlфирука ва атýбу илайка"

«ЦIена ву-кх Хьо йа АллахI, хастам а бу-кх Хьуна. Ас тешалла до Хьо воцург кхин Дела вац аьлла, Хьоьгара гечдар а доьху ас, Хьоьга тоба а до ас».

## 10. ХIусамера ара волуш деш долу доIа.

(16)

بِسْمِ اللهِ تَوَكَّلْتُ عَلَى اللهِ، وَلاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ.

"Бисмилла́хIи, таваккалту Iалалло́хIи, ва ла́ хаьвла ва ла́ къуввата илла́ билла́хI"

«АллахIан цIарца (ара волу со). АллахIана тIе болх билли ас. Ницкъ а бац, гIора а дац АллахIера бен. »

(17)

اَللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَضِلَّ أَوْ أُضَلَّ، أَوْ أَزِلَّ أَوْ أُزَلَّ، أَوْ أَظْلِمَ أَوْ أُظْلَمَ، أَوْ أَجْهَلَ أَوْ يُجْهَلَ عَلَيَّ .

"Аллóхӏумма иннú аӏýзу бика ан адилла ав удалла, ав азилла, ав узалла, ав азлима, ав узлама, ав ажхӏала, ав йужхӏала ӏалаййа"

«Йа АллахӀ! Со Хьоьца ларло тиларх а, со кхечо тилорх а, галваларх а, кхечо со галваккхарх а, ас цхьанна зулам дарх а, суна зулам хиларх а, сонта леларх а, йа кхечара соьца сонталла лела ярх а».

## 11. ХӀусам чу волуш деш долу зикр.

(18)

بِسْمِ اللهِ وَلَجْنَا، وَبِسْمِ اللهِ خَرَجْنَا، وَعَلَى اللهِ

رَبَّنَا تَوَكَّلْنَا.

"Бисмилла́хIи валажна́, ва бисмилла́хIи харажна́ ва Iала́ роббина́ таваккална́"

«АллахIан цIарца чу а даха вай, АллахIан цIарца ара а доьвли вай, болх вайн Далла АллахIана тIе а биллина вай».

## 12. Маьждиге воьдуш деш долу доIа.

(19)

اَللَّهُمَّ اجْعَلْ فِيْ قَلْبِيْ نُوْرًا، وَفِي لِسَانِي نُوراً، وَفِيْ سَمْعِيْ نُوْرًا، وَفِيْ بَصَرِيْ نُوْرًا، وَمِنْ فَوْقِيْ نُوْرًا، وَمِنْ تَحْتِيْ نُوْرًا، وَعَنْ يَمِيْنِي

نُوْراً، وَعَنْ شِمَالِيْ نُوْراً، وَمِنْ أَمَامِيْ نُوْرًا، وَمِنْ خَلْفِيْ نُوْرًا، وَاجْعَلْ فِيْ نَفْسِيْ نُوْراً، وَأَعْظِمْ لِيْ نُوْراً، وَعَظِّمْ لِيْ نُوْراً، وَاجْعَلْ لِيْ نُوْراً، وَاجْعَلْنِيْ نُوْراً، اَللَّهُمَّ أَعْطِنِيْ نُوْرًا، وَاجْعَلْ فِيْ عَصَبِيْ نُوْراً، وَفِيْ لَحْمِيْ نُوْراً، وَفِيْ دَمِيْ نُوْراً، وَفِيْ شَعْرِيْ نُوْراً، وَفِيْ بَشَرِيْ نُوْراً. اَللَّهُمَّ اجْعَلْ لِيْ نُوْراً فِيْ قَبْرِيْ.. وَنُوْراً فِيْ عِظَامِيْ وَزِدْنِيْ نُوْراً، وَزِدْنِيْ نُوْراً، وَزِدْنِيْ نُوْراً وَهَبْ لِيْ نُوْراً عَلَى نُوْرٍ .

"Аллóхlуммажlал фú къалбú нýран, ва фú лисáнú нýран, ва фú самlú нýран, ва фú басарú нýран, ва мин фавкъú нýран, ва мин тахьтú нýран, ва lан йамúнú нýран, ва lан шимáлú нýран, ва мин амáмú нýран, ва мин халфú нýран, важlал фú нафсú нýран, ва аlзим ли нýран, ва lаззим лú нýран, важlал лú нýран, важlалнú нýран, Аллóхlумма аlтlинú нýран, важlал фú lасабú нýран, ва фú лахьмú нýран, ва фú дамú нýран, ва фú шаlрú нýран ва фú башарú нýран. Аллóхlуммажlал лú нýран фú къабрú, ва нýран фú lизóмú, ва зиднú нýран, ва зиднú нýран, ва зиднú нýран, ва хlаб лú нýран lалá нýрин"

«Йа АллахI! Сан даг чохь нур де Ахь, сан маттаца нур де Ахь, сан хазарца нур де Ахь, сан бIаьрсица нур де Ахь, суна тIехула

нур де Ахь, суна лаххула а нур де Ахь, сан аьтту агIор а нур де Ахь, сан аьрру агIор а нур де Ахь, суна хьалха а нур де Ахь, суна тIехьа а нур де Ахь, сан са чохь нур де Ахь, суна нур доккха де Ахь, суна нур кхин а совдаккха Ахь, суна сайна нур де Ахь, сох сайх а нур де Ахь. Йа АллахI! Суна нур ло Ахь, сан пхенаш чохь нур де Ахь, сан жижигца нур де Ахь, сан цIийца нур де Ахь, сан месашца нур де Ахь, сан дегIаца нур де Ахь. Йа АллахI! Суна сан каш чохь нур де Ахь, сан даьIахкашца нур де Ахь. Нур сов даккха Ахь суна, нур сов даккха Ахь суна, нур сов даккха Ахь суна. Нуьрана тIе кхин а нур ло Ахь суна».

## 13. Маьждиг чуволуш деш долу доIа.

(20)

أَعُوذُ بِاللهِ العَظِيمِ، وَبِوَجْهِهِ الْكَرِيمِ، وَسُلْطَانِهِ

الْقَدِيمِ، مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ . بِسْمِ اللهِ، وَالصَّلاَةُ وَالسَّلاَمُ عَلَى رَسُولِ اللهِ، اَللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ .

"АӀýзу биллáхӀилӀазúми, ва биваджхӀи-хӀил карúми, ва султӀóнихӀилкъадúми минашшайтӀóнирражúми. БисмиллáхӀи вассолáту вассалáму Ӏалá расýлил-лáхӀи. АллóхӀуммафтахь лú абвáба рахьматик".

«Воккхачу АллахӀаца ларло со, Цуьнан Сийлахьчу юьхьца а ларло со, Цуьнан даим долчу паччахьаллийца а ларло со, къинхетамах генадаьккхина долчу шайтӀанах. АллахӀан цӀарца (чуволу со), къинхетам а, маршалла а хуьлда Делан Элчанна. Йа АллахӀ! Хьайн къинхетаман

неIарш дIаелла Ахь суна».[1]

## 14. Маьждиг чура ара волуш деш долу доIа.

(21)

بِسْمِ اللهِ وَالصَّلاَةُ وَالسَّلاَمُ عَلَى رَسُولِ اللهِ، اَللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ، اَللَّهُمَّ اعْصِمْنِي مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ .

"Бисмилла́хI, вассола́ту вассала́му Iала́ расу́лилла́хI, алло́хIумма инни́ асъалука мин фадлик, алло́хIуммаIсимни́ минашшайтIо́нирражи́м".

---

[1] Ибн Маджас шен «Ассунан» жайни чохь далийна ФатIимас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина хьадис: «Йа АллахI! Сан къиношна гечде Ахь, Хьайн къинхетаман неIарш дIа а елла Ахь». Албанис сахьихь ду аьлла иза.

«АллахIан цIарца! Къинхетам а, маршалла а хуьлда Делан Элчанна. Йа АллахI ас Хьан къинхетам боьху Хьоьга. Йа АллахI, Айхьа генадаьккхинчу шайтIанах ларве Ахь со».

## 15. Азан деш (молла кхойкхуш) хезча деш долу зикр.

(22) Азан деш хезча, и деш волчо ма-аллара цунна тIаьхьара ала деза, «Хьаййа Iалассола́т, хьаййа Iалалфала́хь» аьлча: «Ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хI» ала деза хIоразза. Цуьнан маьIна: «Ницкъ а бац, гIора а дац АллахIера бен» бохург ду.

(23) Азан деш волчо : «АшхIаду ан ла́ила́хIа иллалла́хI» олуш хезча, иза цуьнца ала а аьлла, хIара кхин а тIе аьлча дика хир ду:

وَأَنَا أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ وَأَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُوْلُهُ، رَضِيتُ بِاللَّهِ رَبّاً، وَبِمُحَمَّدٍ رَسُوْلاً، وَبِالإِسْلاَمِ دِيناً.

"Ва ана ашхlаду ан ла́ ила́хlа илллло́хlу вахьдахlу́ ла́ шари́ка лахl, ва анна Мухьаммадан lабдухlу́ ва расу́лухl. Родийту билла́хlи роббан, ва бимухьаммадин росу́лан ва билъисла́ми ди́нан"

«Ас а до тешалла, цхьа АллахI воцург кхин Дела вац аьлла, Шеца накъост воцуш волу, Мухьаммад Цуьнан лай а, Цуьнан элча а ву аьлла. Со реза хили АллахI сайн Дела хиларна, Мухьаммад сайн элча хиларна а, Ислам сайн дин хиларна а».

(24) Азан деш волчунна ша тӀаьхьара аьлла ма-ваьлла, Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – салават дуьллур ду.

(25) ТӀаккха хӀара доӀа дийр ду:

اللَّهُمَّ رَبَّ هَذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ، وَالصَّلاةِ القَائِمَةِ، آتِ مُحَمَّداً الوَسِيلَةَ وَالفَضِيلَةَ، وَابْعَثْهُ مَقَاماً مَحْمُوْداً الَّذِي وَعَدْتَهُ ، [إِنَّكَ لاَ تُخْلِفُ الْمِيعَادِ].

"АллóхӀумма робба хӀáзихӀиддаӀватит-тáммати, вассолáтилкъóимати, áти Мухьаммаданилвасúлата валфадúлата, ваб Ӏасхӏу макъóман махьмýдан, аллазú ваӀадтахӀ, иннака лá тухлифул

мúlа́д"

«Йа АллахI! ХIокху кхачаме долчу кхайкхаран Дела, дечу ламазан Дела, Мухьаммадна "василат"[1] а, "фадилат"[1] а ло Ахь, Айхьа цунна ваIду йина, лур ю аьлла йолчу хастамечу меттехь гIаттаве Ахь иза. Баккъалла а, Ахь Айхьа йина ваIд йоха ца йо-кх».

(26) Азанна а, къаматна а юккъехь шена дезарг дехар дика ду, хIунда аьлча, цу хенахь дина доIа Дала духа тухуш дац.

## 16. Ламаз дIадихкинчул тIаьхьа деш долу доIанаш.

(27)

---

[1] АллахIана герга вуьгуш йолу Iамал а, ялсаманехь йолу еза меттиг а ю иза.

[1] Кхечу халкъал веза хиларан дарж ду иза.

اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِي وَبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ، اللَّهُمَّ نَقِّنِي مِنْ خَطَايَايَ، كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ، اللَّهُمَّ اغْسِلْنِي مِنْ خَطَايَايَ بِالثَّلْجِ وَالْمَاءِ وَالْبَرَدِ.

"Аллóхlумма бálид байнú ва байна хатláйáйа камá бálадта байнал машрикъи валмагlриби, аллóхlумма наккъинú мин хатláйáйа камá йунаккъоссавбул абйаду минадданаси, аллóхlуммагlсилнú мин хатlóйáйа биссалджи, валмáи валбарад"

«Йа АллахI! Сан къинош суна генадаха Ахь, Айхьа малхбале малхбузена гена-

яккхаре терра. Йа АллахI! Со сан къинойх дIацIан ве Ахь, моданех кIайн коч дIацIанлуш санна. Йа АллахI! Сан къинош суна тIера дIадила Ахь, лайца а, хица а, шаца а».

(28)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، وَتَبَارَكَ اسْمُكَ، وَتَعَالَى جَدُّكَ وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ.

"Субхьáнакаллóхlумма ва бихьамдик, ва табáрокасмук, ва таláлá джаддук, ва лá илáхlа гlайрук".
«ЦIена ву-кх Хьо йа АллахI, хастам а бу Хьуна, Сийлахь ю Хьан цIе, лекха ю Хьан возалла, Хьо воцург кхин Дела а вац».

(29)

وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذي فَطَرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضَ حَنِيفاً وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ، إِنَّ صَلاتِي، وَنُسُكِي، وَمَحْيَايَ، وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، لاَ شَرِيكَ لَهُ وَبِذَلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ. اللَّهُمَّ أَنْتَ الْمَلِكُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ، أَنْتَ رَبِّي وَأَنَا عَبْدُكَ، ظَلَمْتُ نَفْسِي وَاعْتَرَفْتُ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي ذُنُوبِي جَمِيعاً إِنَّهُ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ. وَاهْدِنِي لأَحْسَنِ الأَخْلاقِ لاَ يَهْدِي لأَحْسَنِهَا إِلاَّ أَنْتَ، وَاصْرِفْ عَنِّي سَيِّئَهَا، لاَ يَصْرِفُ عَنِّي

سَيِّئَهَا إِلاَّ أَنْتَ، لَبَّيْكَ وَسَعْدَيْكَ، وَالْخَيْرُ كُلُّهُ بِيَدَيْكَ، وَالشَّرُّ لَيْسَ إِلَيْكَ، أَنَا بِكَ وَإِلَيْكَ، تَبَارَكْتَ وَتَعَالَيْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ.

"Ваджжахlту важхlийа лиллазú фатlарассамáвáти валъарда хьанúфан ва мá ана миналмушрикúн. Инна солáтú, ва нусукú, ва махьйáйа ва мамáтú лиллáхlи роббилláламúна, лá шарúка лахlу, ва бизáлика умирту ва ана миналмуслимúн. Аллóхlумма анталмалику, лá илáхlа иллá анта. анта роббú, ва ана lабдука. Заламту нафсú ваlтарафту бизанбú, фагlфир лú зунýбú джамúlан, иннахlý лá йагlфируззунýба иллá анта, вахlдинú лиахьсанил ахлáкъи, лá йахlдú лиахьсанихlá иллá анта, васриф lаннú

саййиахlа́, ла́ йасрифу lанни́ саййиахlа́ илла́ анта. Лаббайка ва саlдайка, валхайру куллухlу́ бийадайка, вашшарру лайса илайка, ана бика ва илайка, таба́ракта ва таlа́лайта, астагlфирука ва ату́бу илайк"

«Ас ерзий сайн юхь, стигланаш а, латта а кхоьллинчуьнга, со "хьаниф"[1] волуш, со Делаца накъост веш болчарах а вац. Баккъалла а, сан ламаз а, ас урс хьакхар а (гІурба дуьйш), сан дахар а, сан валар а АллахІан доьхьа ду, Іаламийн Эла волчу, накъост вац Цуьнца, иштта хилар суна тІедиллина а ду, со бусалба нахах а ву. Йа АллахІ! Хьо Паччахь ву, Хьо воцург кхин Дела а вац, Хьо сан эла ву, со Хьан лай ву, ас сайн сина зулам дина, айса къалаторца ас

---

[1] «Хьаниф» бохург цхьана АллахІана Ібадат деш верг бохург ду.

мукIарло до, гечдехьа суна сан дерриге къиношна, баккъалла а, Хьо воцург кхин цхьа а вац-кх къиношна гечдеш. Со нисвехьа уггар хазчу гIиллакхашна тIе, уггар хазчу гIиллакхашна тIе Ахь бен ца нисво-кх. Церах вон дерш соьгара дIадахахьа, и вон гIиллакхаш Хьоьга бен соьгара дIацадахало-кх. Со муьтIахь ладугIуш ву Хьоьга, Хьуна гIуллакх дарца самукъане а ву со. Дерриг дика Хьан керахь ду, вон хIума Хьоьгара дац, со Хьан лаамца дийна ву, Хьоьга воьрзур волуш а ву. Сийлахь хили Хьо, Лекха хили Хьо. Хьоьгара гечдар доьху ас, Хьоьга тоба а до ас».

(30)

اللَّهُمَّ رَبَّ جِبْرَائِيلَ وَمِيكَائِيلَ وَإِسْرَافِيلَ،

فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ، عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ، أَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ. اهْدِنِي لِمَا اخْتُلِفَ فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِكَ إِنَّكَ تَهْدِي مَنْ تَشَاءُ إِلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ .

"Аллóхlумма робба Джибрáйла ва Мúкáйла ва Исрóфúла, фáтlирос-самáвáти валъарди, Iáлималгlойби вашшахláдати, анта тахькуму байна Iибáдика фúмá кáнý фúхlи йахталифýна. Ихlдинú лимахтулифа фúхlи миналхьаккъи биизника, иннака тахlдú ман ташáу илá сирóтlин мустакъúм".

«Йа АллахӀ! ХӀай Жабраилан а, Минкаилан а, Исрафилан а Дела! ХӀай стигланаш а, латта а кхоьллинарг! Къайлах дерг а, гуш дерг а хууш верг, Хьо ву Хьайн лайшна юккъахь хьукм дийр верг, уьш дӀасакъаьстинчу хӀуманна тӀехь. Нисвехьа со хилпалонашна юккъера нийсачунна тӀе, баккъалла а, Хьайна лууш верг нийсачу некъа тӀе нисво-кх Ахь».

(31)

اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيراً، اللَّهُ أَكْبَرُ كَبِيراً، اللَّهُ أَكْبَرُ
كَبِيراً، وَالْحَمْدُ للَّه كثيراً، وَالْحَمْدُ للَّه كَثيراً،
وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثيراً، وَسُبْحَانَ اللَّهِ بُكْرَةً
وَأَصِيلاً. (ثلاثاً).

"Алла́хӀу акбару кабúран, Алла́хӀу акбару кабúран, Алла́хӀу акбару кабúран, валхьамду лилла́хӀи касúран, валхьамду лилла́хӀи касúран, валхьамду лилла́хӀи касúран, ва субхьа́налло́хӀи букратан ва асúлан"

«АллахӀ массо хӀумнал воккха ву, АллахӀ массо хӀумнал воккха ву, АллахӀ массо хӀумнал воккха ву. АллахӀана дукха хастам бу, АллахӀана дукха хастам бу, АллахӀана дукха хастам бу. АллахӀ Ӏуьйранна а, суьйранна а Сийлахь ЦӀена ву» (хӀара лекхахь дерг кхозза доьшур ду, тӀаккха хӀара лахара доӀа доьшур ду).

أَعُوْذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ: مِنْ نَفْخِهِ، وَنَفْثِهِ، وَهَمْزِهِ.

"АӀу́зу билла́хӀи минашшайтӀо́ни: мин нафхихӀú, ва нафсихӀú, ва хӀамзихӀ"

«АллахIаца ларло со шайтIанах: цуьнан кураллех, цуьнан байтех, цуьнан тиларх (Iовдалаллех)».

(32)

اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ نُورُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ قَيِّمُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ رَبُّ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ وَلَكَ الْحَمْدُ لَكَ مُلْكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ مَلِكُ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ الْحَقُّ، وَوَعْدُكَ

الْحَقُّ، وَقَوْلُكَ الْحَقُّ، وَلِقَاؤُكَ الْحَقُّ، وَالْجَنَّةُ
حَقٌّ، وَالنَّارُ حَقٌّ، وَالنَّبِيُّونَ حَقٌّ، وَمُحَمَّدٌ ﷺ
حَقٌّ، وَالسَّاعَةُ حَقٌّ اللَّهُمَّ لَكَ أَسْلَمْتُ،
وَعَلَيْكَ تَوَكَّلْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَإِلَيْكَ أَنَبْتُ،
وَبِكَ خَاصَمْتُ، وَإِلَيْكَ حَاكَمْتُ، فَاغْفِرْ لِي
مَا قَدَّمْتُ، وَمَا أَخَّرْتُ، وَمَا أَسْرَرْتُ، وَمَا
أَعْلَنْتُ أَنْتَ الْمُقَدِّمُ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ، لاَ إِلَهَ
إِلاَّ أَنْتَ أَنْتَ إِلَهِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ .

"Аллóхlумма лакалхьамду, анта нýрус-самáвáти валъарди ва ман фúхlинна, ва лакалхьамду, анта къоййимуссамá-

ва́ти валъарди ва ман фи́хIинна, ва лакалхьамду, анта роббуссама́ва́ти валъарди ва ман фи́хIинна, ва лакалхьамду, лака мулкуссама́ва́ти валъарди ва ман фи́хIинна, ва лакалхьамду, анта маликуссама́ва́ти вал арди ва лакалхьамду, анталхьаккъу, ва ваIдукалхьаккъу, ва къавлукалхьаккъу, ва ликъо́укал хьаккъу, валжаннату хьаккъун, ванна́ру хьаккъун, ваннабиййу́на хьаккъун, ва Мухьаммадун, соллалло́хIу IалайхIи ва саллама, хьаккъун, васса́Iату хьаккъун, алло́хIумма лака асламту, ваIалайка таваккалту, ва бика а́манту, ва илайка анабту, ва бика хо́самту ва илайка хьа́камту, фагIфир ли́ ма́ къаддамту, ва ма́ аххарту, ва ма́ асрарту ва ма́ аIланту, анталмукъоддиму ва антал-

муаххиру, ла́ ила́хIа илла́ анта, анта ила́хIу́, ла́ ила́хIа илла́ анта"

«Йа АллахI! Хастам бу Хьуна, стигланийн а, лаьттан а, царна чохь болчеран а нур ду Хьо, хастам бу Хьуна, стигланаш а, латта а, царна чохь берш а латтош верг Хьо ву, хастам бу Хьуна, стигланийн а, лаьттан а, царна чохь болчеран а Дела Хьо ву, хастам бу Хьуна, стигланийн а, лаьттан а, царна чохь болчеран а паччахьалла Хьан ду, хастам бу Хьуна, стигланийн а, лаьттан а, царна чохь болчеран а Паччахь Хьо ву. Хастам бу Хьуна, Хьо бакъ ву, Хьан ваIд а бакъ ду, Хьан дош а бакъ ду, тхуна Хьо гур хилар а бакъ ду, ялсамане а бакъ ю, жоьжахате а бакъ ю, пайхамарш а бакъ бу, Мухьаммад а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – бакъ ву, "сахьт" (къемат де) а бакъ ду. Йа АллахI! Хьуна муьтIахь хили со, болх Хьуна тIе а билли ас, Хьох

теша а тийши со, Хьоьга (хьаставелла) верза а вирзи со, Хьан доьхьа къийсам а хили сан, Хьан кхеле верза а вирзи со. Гечдехьа суна соьгара хьалха даьлларг а, соьгара тӀаьхьа дер дерг а, ас къайлах динарг а, ас гучахь динарг а. Хьалха даккха деза хӀума хьалха доккхуш верг ву Хьо, тӀаьхьа татта дезарг тӀаьхьа тоттуш верг ву Хьо, Хьо воцург кхин Дела вац, Хьо ву сан Дела, Хьо воцург кхин Дела вац».

## 17. РукуӀехь деш долу доӀа.

(33)

سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ.

"Субхьа́на роббийалӀазúм"

«ЦӀена ву сан воккха Дела» кхозза эр ду.

(34)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي.

"СубхьáнакАллóхIумма роббанá, ва бихьамдика, аллóхIуммагIфир лú"

«ЦIена ву Хьо йа АллахI, тхан Дела, хастам а бу Хьуна, йа АллахI гечде Ахь суна».

(35)

سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلائِكَةِ وَالرُّوحِ.

"Суббýхьун, Къуддýсун, роббулмалá-икати варрýхь"

«Кхачаме а, ЦIена а (ву АллахI), малийкийн а, Жабраилан а Дела».

(36)

اللَّهُمَّ لَكَ رَكَعْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ خَشَعَ لَكَ سَمْعِي، وَبَصَرِي، وَمُخِّي، وَعَظْمِي، وَعَصَبِي، وَمَا اسْتَقَلَّ بِهِ قَدَمِي.

"Аллóхlумма лака ракаlту, ва бика áманту, ва лака асламту, хошаlа лака самlú, ва басарú, ва муххú, ва lазмú, ва lасабú, ва мастакъалла бихlú къадамú"

«Йа АллахI! Хьуна рукуI ди ас, Хьох теша а тийши со, Хьуна муьтIахь а хили со. Сан хазар а, сан бIаьрса а, сан хье а, сан тIум а, сан даьIахкаш а, сан пхенаш а, сан когаша лелош долу сан дегI а, муьтIахь долуш хьастадели Хьуна».

(37)

سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ، وَالكِبْرِيَاءِ، وَالْعَظَمَةِ.

"Субхьáна зилжабарýти, валмалакýти, валкибрийáи валӀазомати"

«Кхачаме цӀена ву массо хӀуманна тӀехь ницкъ болуш верг, паччахьаллин да верг, ураллин а, дозаллин а да верг, возаллин а да верг».

**18. РукуӀера хьалатаьӀча деш долу доӀа.**

(38)

سَمِعَ اللَّهُ لِمَنْ حَمِدَهُ.

"СамиӀаллóхӀу лиман хьамидахӀ"

«Хезаш ву АллахI, Шена хастам беш верг»

(39)

رَبَّنَا وَلَكَ الْحَمْدُ، حَمْداً كَثِيراً طَيِّباً مُبَارَكاً فِيهِ.

"Роббана́ ва лакалхьамду, хьамдан каси́ран, тlаййибан, муба́рокан фи́хlи"

«Тхан Дела, Хьуна хастам бу, шеца беркат долу, цIена, дукха хастам (бу Хьуна)».

(40)

مِلْءَ السَّمَوَاتِ وَمِلْءَ الأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا، وَمِلْءَ مَا شِئْتَ مِنْ شَيْءٍ بَعْدُ. أَهْلَ الثَّنَاءِ وَالْمَجْدِ، أَحَقُّ مَا قَالَ الْعَبْدُ، وَكُلُّنَا لَكَ عَبْدٌ. اللَّهُمَّ لاَ مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ، وَلاَ مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ، وَلاَ يَ

نَفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ .

"Роббана́ ва лакалхьамду, милъас-сама́ва́ти, ва милъалъарди, ва ма́ байнахIума́, ва милъа ма́ шиъта мин шайъин баIду. АхIлассана́и валмажди, ахьаккъу ма къо́лалIабду, ва куллуна́ лака Iабдун. Алло́хIумма ла́ ма́ниIа лима́ аIтIойта, ва ла́ муIтIийа лима́ манаIта, ва ла́ йанфаIу залжадди минкалжадду"

«Стигланаш юьззина, латта а дуьззина, цаьршинна юккъахь дерг а дуьззина (хастам бу Хьуна), кхин а дукха, Хьуна малуъу хастам бу Хьуна. ХIай хастаман а, возаллин а охIлу верг! (ХIара ас олуш дерг) хьайн лайно олуш долу уггар бакъ дерг ду – тхо массо Хьан лайш а ду : Йа АллахI! Ахь делларг сацо а, духатоха а цхьа вац, Ахь сацийнарг

дала а цхьа вац, дуьненан ирс долчунна[1] цуьнан ирсо цунна пайда бийр бац, ткъа ирс Хьоьгара ду».

## 19. Сужудехь деш долу доIа.

(41)

سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى.

"Субхьáна роббийал аIлá"

«ЦIена ву сан Лекха Дела» кхозза эр ду.

(42)

---

[1] Ирс – кхузахь лууш долу цуьнан маьIна: дуьненан даьхни а, дуьненан паччахьалла а, бахам а бохург ду. Ткъа хIокху доIанан маьIна иштта ду: Далла гергахь, Цунна хьалхха хIоьттича, хеттарш дан долийча цу дуьненан бахамах пайда хир бац, пайда бийр берг иза дика Iамал ю.

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي.

"Субхьа́накаллóхIумма роббана́ ва бихьамдика, аллóхIуммагIфир ли́"

«ЦIена ву Хьо йа АллахI, тхан Дела, хастам а бу Хьуна. Йа АллахI суна гечде Ахь».

(43)

سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلائِكَةِ وَالرُّوحِ.

"Суббу́хьун, Къуддýсун, роббулмала́-икати варру́хьи"

«Кхачаме а, ЦIена а (ву АллахI), малий-кин а, Жабраилан а Дела».

(44)

اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ

أَسْلَمْتُ سَجَدَ وَجْهِي لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَصَوَّرَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ، تَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الخَالِقِينَ.

"Аллóхlумма лака сажадту, ва бика áманту, ва лака асламту, сажада важхlи́ лиллази́ халакъахlу, ва соввараxlу, ва шаккъа самlахlý ва басарахlу, табаракаллóхlу ахьсанулхóликъи́на"

«Йа АллахI! Хьуна сужуд ди ас, Хьох теша а тийши со, Хьуна муьтIахь а хили со, сан юьхьо сужуд ди ша кхоьллинчунна, шена куц деллачунна, шен бIаьрса а, хазар а кхоьллинчунна. Беркате ву АллахI, уггар хаза Кхолларxо».

(45)

سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ وَالكِبْرِيَاءِ

وَالْعَظَمَةِ.

"Субхьáна зилжабарýти, валмáлакýти, валкибрийáи валIазомати"

«Кхачаме ЦIена ву массо хIуманна тIехь ницкъ болуш верг, паччахьаллин да верг, кураллин а, дозаллин а да верг, возаллин а да верг».

(46)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ذَنْبِي كُلَّهُ، دِقَّهُ وَجِلَّهُ، وَأَوَّلَهُ وَآخِرَهُ وَعَلانِيَتَهُ وَسِرَّهُ.

"АллóхIуммагIфир лú занбú куллáхIу, диккъохIý ва джиллахIу, ва аввалахIу ва áхирахIу, ва IалáнийатахIý ва сиррохI"

«Йа АллахI! Сан массо къиношна гечде Ахь, кегийчарна а, даккхийчарна а, хьал-

халерачунна а, тӀаьхьарчунна а, гучахь долчунна а, къайлах долчунна а».

(47)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ وَأَعُوذُ بِكَ مِنْكَ، لاَ أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ.

"Аллóхӏумма иннú аӏýзу биридóка мин сахотӏика, ва бимуӏáфáтика мин ӏукъýбатик, ва аӏýзу бика минка, лá ухьсú санáан ӏалайка, анта камá аснайта ӏалá нафсика"

«Йа АллахӀ! Хьо реза хиларца ларло со Хьан оьгӀазаллех, Хьан къинхетамца ларло со Хьан Ӏазапах, Хьоьца ларло со Хьох. Хьуна хастам бина вер вац со, Хьо Ахь Айхьа Хьайна хастам ма-барра ву».

## 20. Шина сужуд юккъехь охьахиъ ча деш долу доIа.

(48) رَبِّ اغْفِرْ لِي، رَبِّ اغْفِرْ لِي.[1]

"РоббигӀфир лú, роббигӀфир лú"
«Сан Дела! Гечде Ахь суна. Сан Дела! Гечде Ахь суна».

(49)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي وَاجْبُرْنِي

---

[1] ХӀара ала а мегаш ду кхузахь:

رب اغفرلي و ارحمني

وَعَافِنِيْ، وَارْزُقْنِي، وَارْفَعْنِي.

"Аллóхlуммагlфир лú, вархьамнú, вахlдинú, ваджбурнú, ва láфинú, варзукънú варфаlнú"

«Йа АллахI! Гечде Ахь суна, къинхетам бе Ахь сох, нисве Ахь со, хьал то де Ахь сан, рицкъ ло Ахь суна, даржехь лакха ваккха Ахь со».

## 21. Къуръан доьшуш сужуд деш, сужудехь деш долу доIа.

(50)

سَجَدَ وَجْهِي لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ بِحَوْلِهِ وَقُوَّتِهِ، ﴿ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحْسَنُ ٱلْخَٰلِقِينَ ﴾

وَٱرْحَمْنَآ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ
ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿

"Áманарросýлу бимá унзила илайхIи мирроббихIú вал муъминýна, куллун áмана биллáхIи ва малáикатихIú ва кутубихIú ва русулихIú лá нуфаррикъу байна ахьадиммиррусулихI, ва къóлý самиIнá ва атIоIнá, гIуфрóнака роббанá ва илайкал масúр. Лá йукаллифуллóхIу нафсан иллá вусIахIá, лахIá мá касабат ва IалайхIá мактасабат, роббанá лá туáхизнá ин насúнá ав ахтIоъна́, роббанá ва лá тахьмил Iалайнá исрон камá хьамалтахIý Iалаллазúна мин къоблинá, роббанá ва лá тухьаммилнá мá лá тIóкъата ланá бихI, ваIфу Iаннá вагIфир ланá вархьамнá, анта

мавла́на́, фансурна́ Іалал къовмил ка́фири́н".

∢Элча тешна шена шен Делера доссийначух, иштта Ийман диллинарш а, массо уьш тешна АллахІах а, Цуьнан малийкех а, Цуьнан жайнех а, Цуьнан элчанех а; (цара олу) оха къестам ца бо Цуьнан цхьа а элчанашна юккъахь, (кхин а) аьлла цара: тхуна хаза а хезна, тхо муьтІахь а хилла; хІай тхан Дела, Хьан гечдар доьху оха, дерзар Хьоьга а ду тхан. АллахІа адамана тІе ца дуьллу цуьнан ницкъ ца кхочург; цунна (пайденна) хир ду цо динарг (иза дика делахь), цунна доьхьал а хир ду цо динарг (иза вон делахь); хІай тхан Дела, тхоьгара бехк ма баккха Ахь тхо дицделлачунна, йа тхо галдоьвллачунна (тхоьгара даьллачунна); хІай тхан Дела, тхуна тІе ма яхка Ахь хала Іамалш, Айхьа тхол хьалха хиллачарна

(Хьайна Іеса хиллачарна) тIе ма йахккара, тхан ницкъ кхочур боцург а ма дилла Ахь тхуна тIе, тхан къинош дIа а айде Ахь тхуна тIера, тхуна геч а де Ахь, тхох къинхетам а бе Ахь, Хьо тхан Эла ву, ткъа Ахь гIо де Ахь тхуна керста нахана доьхьал➢ (Сурат «Албакъарат» 285286 аяташ).

(102)

بِاسْمِكَ رَبِّي وَضَعْتُ جَنْبِي، وَبِكَ أَرْفَعُهُ، فَإِنْ أَمْسَكْتَ نَفْسِي فَارْحَمْهَا، وَإِنْ أَرْسَلْتَهَا فَاحْفَظْهَا، بِمَا تَحْفَظُ بِهِ عِبَادَكَ الصَّالِحِينَ.

"Бисмика роббú вадоIту жанбú, ва бика арфаIухI, фа ин амсакта нафсú фархьамхIá, ва ин арсалтахIá фахьфазхIá бимá тахьфазу бихIú Iибáдакассóлихьúн".

«Хьан цIарца – хIай сан Дела – дIавуьжуш ву со, цуьнца хьала а гIотту со, ткъа нагахь санна Ахь сан са сацадахь (юха суна чу ца дерзош), цунах къинхетам бе Ахь, ткъа Ахь иза суна чу юхадерзадахь, иза лар де Ахь, Айхьа Хьайн дика лайш лар баре терра».

(103)

اللَّهُمَّ إِنَّكَ خَلَقْتَ نَفْسِي وَأَنْتَ تَوَفَّاهَا، لَكَ مَمَاتُهَا وَمَحْيَاهَا، إِنْ أَحْيَيْتَهَا فَاحْفَظْهَا، وَإِنْ أَمَتَّهَا فَاغْفِرْ لَهَا. اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْعَافِيَةَ.

"Аллóхlумма иннака халакъта нафсú ва анта таваффáхlá, лака мамáтухlá ва махьйáхlá. Ин ахьйайтахlá фахьфазхlá, ва ин аматтахlá фагlфир

лахIа́. АллóхIумма иннú асъалукал Iа́фийахI".

«Йа АллахI! Баккъалла а, Ахь кхоьллина сан са, Ахь хуьлуьйтур ду цуьнан далар а, Хьан керахь ду цуьнан дахар а, цуьнан далар а, ткъа нагахь санна Айхьа иза дийна дитахь лар де Ахь иза, ткъа Айхьа иза долуьйтуш хилахь цунна гечде Ахь. Йа АллахI! Ас дика могшалла йоьху Хьоьга».

(104)

اللّٰهُمَّ قِنِي عَذَابَكَ يَوْمَ تَبْعَثُ عِبَادَكَ.

"АллóхIумма къинú Iаза́бака йавма таб Iасу Iиба́дак".

«Йа АллахI! Со Хьайн Iазапах лар ве Ахь, Айхьа Хьайн лайш гIовттор болчу дийнахь».

(105)

بِاسْمِكَ اللَّهُمَّ أَمُوتُ وَأَحْيَا.

"Бисмикаллóхӏумма амýту ва ахьйá".
«Хьан цӏарца – йа АллахӀ –валар а хир ду сан, (Хьан цӏарца) ваха а веха со».

(106)

سُبْحَانَ اللّٰهِ

"Субхьáналлáхӏ"
«ЦӀена ву АллахӀ» (ткъе кхойттозза эр ду).

الْحَمْدُ لِلّٰهِ

"Алхьамду лиллáхӏ"
«Хастам бу АллахӀана» (ткъе кхойттозза эр ду).

اللّٰهُ أَكْبَرُ

"Аллáхӏу акбар"

«АллахI массо хIумнал воккха ву» (ткъе кхойттозза эр ду).

(107)

اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَرَبَّ الأَرْضِ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، رَبَّنَا وَرَبَّ كُلِّ شَيْءٍ، فَالِقَ الْحَبِّ وَالنَّوَى، وَمُنْزِلَ التَّوْرَاةِ وَالإِنْجِيلِ، وَالْفُرْقَانِ، أَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّ كُلِّ شَيْءٍ أَنْتَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهِ. اللَّهُمَّ أَنْتَ الأَوَّلُ فَلَيْسَ قَبْلَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الآخِرُ فَلَيْسَ بَعْدَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الظَّاهِرُ فَلَيْسَ فَوْقَكَ شَيْءٌ، وَأَنْتَ الْبَاطِنُ فَلَيْسَ دُونَكَ شَيْءٌ، اِقْضِ عَنَّا

الدَّيْنَ وَأَغْنِنَا مِنَ الْفَقْرِ.

"Аллóхӏумма роббассамáвáтиссабӏи, ва роббал арди, ва роббал ӏаршил ӏазӳми, роббанá ва робба кулли шайъин, фáликъол хьабби ваннавá, ва мунзилаттаврóти валъинжӳли валфуркъóни, аӏӳзу бика мин шарри кулли шайъин, анта áхизун бинáсийатихӏ. Аллóхӏумма антал аввалу фалайса къоблака шайъун, ва антал áхиру, фалайса баӏдака шайъун, ва антаззóхӏиру, фалайса фавкъака шайъун, ва антал бáтӏину, фалайса дӳнака шайъун, икъди ӏаннаддайна, ва агӏнинá миналфакъp".

«Йа АллахӀ! ХӀай ворхӀе стигланийн Дела, латтан а Дела, доккхачу Ӏаршан а Дела, хӀай тхан а, массо хӀуманан а Дела, буьртиг а, хурманан лаг а кхиош волу Дела, хӀай Таврат а, Инжил а, Къуръан а

доссийна верг, со Хьоьца ларло массо хIуманан вонах, Хьо ву иза керахь долуш верг. Йа АллахI! Хьо ву Хьалхарниг, Хьол Хьалха хIумма а хилла дац, Хьо ву ТIаьххьарниг а (массо белча а вуьсур верг, Хьайн сифаташца), Хьол тIаьхьа хIумма а дац, Хьо ву толаме верг, Хьол лекха хIумма а дац, Хьо ву Къайлах верг (а, къайлах дерг хууш верг а), Хьол герга хIумма а дац, (йа АллахI), тхуна тIера декхар дIадаккха Ахь, тхо мискаллех хьалха а даха Ахь».

(108)

الْحَمْدُ لِلَّه الَّذي أَطْعَمَنَا وَسَقَانَا، وَكَفَانَا،

وَآوَانَا، فَكَمْ مِمَّنْ لاَ كَافِيَ لَهُ وَلاَ مُؤْوِيَ.

"Алхьамду лиллáхIиллазú атIIаманá, ва сакъóнá, ва кафáнá, ва áвáнá,

факам мимман лá кáфийа лахIý ва лá муъвийа".

«Хастам бу АллахIана, вайна даар делла волчу, вайна хи а малийна волчу, вайна Шех тоъам бина волчу, вай Шена тIетовжийтина, тIелаьцна волчу, ткъа мел дукха бу, шайна кхачам бан цхьа а воцуш, тIетовжа а, тIелаца а цхьа а воцуш».

(109)

اللَّهُمَّ عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَاطِرَ السَّمَوَاتِ وَالأَرْضِ، رَبَّ كُلِّ شَيْءٍ وَمَلِيكَهُ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ، أَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي، وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَانِ وَشِرْكِهِ، وَأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءاً، أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ.

"Аллóхlумма láлимал гlойби вашшахlá-дати, фáтlироссамáвáти вал арди, робба кулли шайъин ва малúкахl, ашхlаду аллá илáхlа иллá анта, аlу́зу бика мин шарри нафсú, ва мин шарришшайтlóни ва ширкихlи, ва ан акътарифа lалá нафсú су́ан, ав ажуррохlу́ илá муслим".

«Йа АллахI! ХIай къайлах дерг а, гучахь дерг а хууш верг, стигланаш а, латта а кхоьллина верг, массо хIума кхиош-кхобуш верг, массо хIума Хьайн долахь долуш верг, ас тешалла до Хьо воцург кхин Дела цахиларца, со ларло Хьоьца сайн син вонах, шайтIанан вонах а, цуьнан ширках а, ас айса сайна воних дарх а, йа и воних кхечу бусалба стагана тIе дехьадаккхарх а лар ло со Хьоьца».

(110)

Къуръан тӀера 32-гӀа сурат «Ассаждат» а доьшур ду, 67-гӀа сурат «Алмулк» (Табарак) а доьшур ду.

(111)

اللَّهُمَّ أَسْلَمْتُ نَفْسِي إِلَيْكَ، وَفَوَّضْتُ أَمرِي
إِلَيْكَ، وَوَجَّهْتُ وَجْهِي إِلَيْكَ، وَأَلْجَأْتُ
ظَهْرِي إِلَيْكَ، رَغْبَةً.وَرَهْبَةً إِلَيْكَ، لاَ مَلْجَأَ
وَلاَ مَنْجَا مِنْكَ إِلاَّ إِلَيْكَ، آمَنْتُ بِكِتَابِكَ
الَّذِي أَنْزَلْتَ وَبِنَبِيِّكَ الَّذِي أَرْسَلْتَ.

"Аллóхӏумма асламту нафсú илайка, ва фаввадту амрú илайка, ва ваджжахӏту ваджхӏú илайка, ва алжаъту зохӏрú илайка, рогӏбатан ва рохӏбатан илайка. Лá малжаа ва лá

манжа́ минка илла́ илайка, а́манту бикита́бикаллази́ анзалта, ва бинабиййикаллази́ арсалта".

«Йа АллахI! Ас сайн са Хьоьга дIадели, сайн болх а Хьоьга дIабели, сайн юьхь а Хьоьга ерзий, Хьоьга верза а вирзи со, Хьоьга дог а дохуш, Хьох кхера а кхоьруш. Верза меттиг а, кIелхьара вала меттиг а яц сан Хьоьгара йоцург, со тешна Ахь доссийначу жайнах а, Ахь ваийтинчу Пайхамарх а».

## 29. Буьйсанна вижинчара сама а ваьлла, ха хорцуш доьшуш долу зикр.

(112)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ، رَبُّ السَّمَوَاتِ

وَالأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا العَزِيزُ الْغَفَّارُ.

"Ла́ ила́хIа иллалло́хIул ва́хьидул къоххIа́ру, роббуссама́ва́ти вал арди ва ма́ байнахIумал Iазу́зул гIаффа́р".

«АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Толаме верг ву Иза, стигланийн а, латтан а, цаьршинна юккъахь долчун а Эла ву Иза, Нуьцкъала а, Гечдеш а ву Иза».

**30. Буьйсанна кхеравелла самаваьлча а, набарха кхералуш волчо а деш долу доIа.**

(113)

أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ مِنْ غَضَبِهِ وَعِقَابِهِ، وَشَرِّ عِبَادِهِ، وَمِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ وَأَنْ يَحْضُرُونِ.

"АӀýзу бикалимáтиллахӀит-тáммáти мин гӀодобихӀú ва ӀикъóбихӀ, ва шарри ӀибáдихӀ, ва мин хӀамазáтишшайáтӀúни ва ан йахьдурýни"

«Со ларло АллахӀан кхачаме долчу дешнашца Цуьнан оьгӀазлонах а, Цуьнан Ӏазапах а, Цуьнан лайн вонах а, шайтӀанийн вочу ойланех а, уьш сайна доьхьал дахкарх а».

## 31. Дика гӀан гинчо, йа вон гӀан гинчо дан дезарг.

(114)

Шен аьрру агӀор кӀеззиг туй кхуссуш санна хӀупп эр ду кхозза.

ТӀаккха АллахӀаца лар лур ву, шайтӀанах а, шена гинчу гӀенан вонах а. Масала: «Везан Дела! Со Хьоьца ларло шайтӀанах а, сайна гинчу гӀенан вонах а» аьлла эр ду кхозза.

Вон гӀан гинехь иза цхьаьнга дийцар дика дац.
Ша вижина Ӏаш хилла йолу шен агӀо хийца еза, масала аьрру агӀона тӀехь вижина хиллехь аьтту агӀон тӀе вуьжур ву.

(115)
Шена лаахь хьала а гӀаьттина ламаз дича а дика хир ду.

## 32. Витр ламазехь деш долу къунут-доӀа.

(116)
اَللَّهُمَّ اهْدِنِي فِيمَنْ هَدَيْتَ، وَعَافِنِي فِيمَنْ عَافَيْتَ، وَتَوَلَّنِي فِيمَنْ تَوَلَّيْتَ، وَبَارِكْ لِي فِيمَا أَعْطَيْتَ، وَقِنِي شَرَّ مَا قَضَيْتَ، فَإِنَّكَ تَقْضِي

وَلاَ يُقْضَى عَلَيْكَ، إِنَّهُ لاَ يَذِلُّ مَنْ وَالَيْتَ،
وَلاَ يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ، تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ.

"Аллóхlуммахlдинú фúман хlадайта, ва láфинú фúман láфайта, ва таваллалнú фúман таваллайта, ва бáрик лú фúмá аlтlайта, ва къинú шарра мá къодойта, фаиннака такъдú ва лá йукъдó lалайка, иннахlу лá йазиллу ман вáлайта, ва лá йаlиззу ман láдайта. Табáракта роббанá ва таláлайта".

«Йа АллахI! Айхьа нисбинчарна юккъахь нисве Ахь со, Айхьа массо вочу хIумнах а, цамгарех а цIанбинчарна юкъахь цIанве Ахь со, Айхьа Хьайн бартхой бинчарна юккъахь Хьайн бартхо а ве Ахь сох, Айхьа суна деллачунна беркат а де Ахь суна, Айхьа йинчу кхелан вонах а лар ве Ахь со, баккъалла а Хьо кхел еш ву, Хьуна кхел

йар хилалуш а дац, Ахь Хьайн бартхо винарг сийсаз валуш вац, Хьан мостагӀ хиллачун ницкъ а хир бац, беркате ву Хьо тхан Эла, лекха а ву Хьо».

(117)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ، وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْكَ، لاَ أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ، أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ.

"Аллóхӏумма иннú аӏýзу биридóка мин сахатӏика, ва бимуӏáфáтика мин ӏукъýбатика, ва аӏýзу бика минка, лá ухьсú санáан ӏалайка, анта камá аснайта ӏалá нафсик".

«Йа АллахӀ! Баккъалла а, со ларло Хьо резахиларца Хьан оьгӀазлонах, Ахь

гечдарца Хьан Iазапах, Хьоьца Хьох а ларло со, соьга хеставалур вац Хьо тоъал, Хьо Ахь Айхьа Хьой хеста ма-варра ву».

(118)

اللَّهُمَّ إِيَّاكَ نَعْبُدُ، وَلَكَ نُصَلِّي وَنَسْجُدُ، وَإِلَيْكَ نَسْعَى وَنَحْفِدُ، نَرْجُو رَحْمَتَكَ، وَنَخْشَى عَذَابَكَ، إِنَّ عَذَابَكَ بِالْكَافِرِينَ مُلْحَقٌ . اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْتَعِينُكَ، وَنَسْتَغْفِرُكَ، وَنُثْنِي عَلَيْكَ الْخَيْرَ، وَلاَ نَكْفُرُكَ، وَنُؤْمِنُ بِكَ، وَنَخْضَعُ لَكَ، وَنَخْلَعُ مَنْ يَكْفُرُكَ .

"АллóхIумма иййáка наIбуду, ва лака нусоллú ва насжуду, ва илайка насIá ва нахьфиду, наржý рохьматака, ва

нахшá Iазáбака, инна Iазáбака билкáфирúна мулхьакъ. Аллóхlумма иннá настаlúнука, ва настагlфирука, ва нуснú Iалайкал хайра ва лá накфурука, ва нуъмину бика, ва нахдаlу лака ва нахлаlу ман йакфурук".

«Йа АллахI! Хьуна цхьанна Iибадат до оха, Хьуна ламаз а, сужуд а до оха, Хьуна герга а гIерта тхо, Хьуна лолла а лела до Оха. Хьан къинхетаме дог доху оха, Хьан Iазапах кхера а кхоьру тхо, баккъалла а, Хьан Iазап керста нахана тIекхочур долуш ду. Йа АллахI! Оха гIо доьху Хьоьгара, Оха гечдар доьху Хьоьгара, диканца Хьо хеста а во оха, Хьоьца керстаналла а ца до оха, Хьох теша а теша тхо, Хьуна муьтIахь а ду тхо, Хьоьца керстаналла деш берш буха а туху оха».

## 33. Витр ламазехь салам делладчул тІаьхьа деш долу доІа.

(119)

سُبْحَانَ الْمَلِكِ الْقُدُّوسِ.

"Субхьáнал маликил къуддýси".
«ЦІена ву Паччахь, Сийлахь ЦІена верг».
(кхозза эр ду иза, кхоалгІа олучу хенахь шен аз дах а деш, хІокху тІаьхьадогІучуьнца хІотта а хІуттуш ).

رَبِّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ

"Роббил малáикати варрýхь"
«Малийкин а, Жабраилан а Эла».

## 34. Сагатдаран а, гІайгІане хиларан а доІа.

(120)

اللَّهُمَّ إِنِّي عَبْدُكَ، ابْنُ عَبْدِكَ، ابْنُ أَمَتِكَ،

نَاصيَتي بيَدكَ، مَاض فِيَّ حُكْمُكَ، عَدْلٌ فِيَّ قَضَاءُكَ، أَسْأَلُكَ بِكُلِّ اسْمٍ هُوَ لَكَ، سَمَّيْتَ به نَفْسَكَ، أَوْ أَنْزَلْتَهُ فِي كتَابكَ، أَوْ عَلَّمْتَهُ أَحَداً مِنْ خَلْقكَ، أَوِ اسْتَأْثَرْتَ بِهِ فِي عِلْمِ الْغَيْبِ عِنْدَكَ، أَنْ تَجْعَلَ الْقُرْآنَ رَبِيعَ قَلْبِي، وَنُورَ صَدْرِي، وَجَلاءَ حُزْنِي وَذَهَابَ هَمِّي.

"Аллóхӏумма иннú ӏабдука, ибну ӏабдика, ибну аматика, нáсийатú бийадика, мáдин фиййа хьукмука, ӏадлюн фиййа къодóука, асъалука бикуллисмин хӏува лака, саммайта бихӏú нафсака, ав анзалтахӏý фú китáбика, ав ӏалламтахӏý ахьадан мин халкъика, авистаъсарта бихӏú фú

Іилмилгіойби Іиндака, ан тажІалал къуръа́на рабúІа къалбú, ва нýра содрú, ва жала́а хьузнú ва захІа́ба хІаммú".

«Йа АллахІ! Баккъалла а, Хьан лай ву со, Хьан лайн кІант а ву со, Хьан лай йолчу (сайн ненан) кІант а ву со, сан болх Хьан керахь бу, Хьан хьукм суна тІехь чекхдолуш а ду, Ахь йина кхел суна нийса а ю. Ас Хьан массо цІарца доьху Хьоьга, Ахь Айхьа Хьайна яккхина йолчу, йа Ахь Хьайн Жайни тІехь йоссийна йолчу, йа Ахь Айхьа кхоьллинчу Хьайн халкъах цхьанна Іамийна йолчу, йа Ахь Хьайна гергахь Хьайн къайленехь сацийна йолчу, (ас доьху Хьоьга) Къуръан сан деган бІаьсте йар, сан кийран нур иза дар, сан сингаттам дІаойъуш дерг иза дар, сан сагатдалар а дІадоккхуш дерг иза дар».

(121)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالحَزَنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ، وَالْبُخْلِ وَالْجُبْنِ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ .

"Аллóхlумма иннú аlу́зу бика минал хlамми валхьазани, валlажзи валкасали, валбухли валжубни, ва долаlиддайни, ва гlолабатиррижáл".

«Йа АллахI! Со ларло Хьоьца сингаттамах а, сагатдаларх а, кIелвисарх а, малонах а, сутараллех а, осалаллех а, декхаро лацарх а, суна тIехь толам баккхарх а».

## 35. Шегахь гIайгIа-бала болчо деш долу доIа.

(122)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ الْعَظِيمُ الْحَلِيمُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ رَبُّ السَّمَوَاتِ وَرَبُّ الأَرْضِ وَرَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمُ.

"Ла́ ила́хIа иллалло́хIул Iазу́мул хьалу́му, ла́ ила́хIа иллалло́хIу, роббул Iаршил Iазу́ми, ла́ ила́хIа иллалло́хIу, роббуссама́ва́ти, ва роббул арди, ва роббул Iаршил кару́м".

«АллахI воцург кхин Дела вац, Воккха а, Эсала а ву Иза, АллахI воцург кхин Дела вац, доккхачу Iаршан да ву Иза, АллахI воцург кхин Дела вац, стигланийн Эла ву Иза, латтан а Эла ву Иза, сийлахьчу Iаршан да а ву Иза».

(123)

اللَّهُمَّ رَحْمَتَكَ أَرْجُو فَلا تَكِلْنِي إِلَى نَفْسِي طَرْفَةَ عَيْنٍ، وَأَصْلِحْ لِي شَأْنِي كُلَّهُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ.

"Аллóхlумма рохьматака аржý, фалá такилнú илá нафсú тlарфата lайнин, ва аслихь лú шаънú куллахlý, лá иля́хlа иллá анта".

«Йа АллахI! Хьан къинхетаме дог доху ас, ткъа со ма вита Ахь сох сайх воьзна, бIаьрга негIар тухучу юкъана а, сан ша долу гIуллакххаш то а де Ахь, Хьо воцург кхин Дела вац».

(124)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ سُبْحَانَكَ إِنِّي كُنْتُ مِنَ

الظَّالِمِينَ.

"Ла́ ила́хIа илла́ анта, субхьа́нака, инни́ кунту миназзо́лими́н".

«Хьо воцург кхин Дела вац, ЦIена ву Хьо, баккъалла а, со зулам динчарах хилла-кх».

(125)

اللَّهُ اللَّهُ رَبِّي لاَ أُشْرِكُ بِهِ شَيْئاً.

"Алло́хIу, Алло́хIу робби́, ла́ ушрику бихIи́ шайъан".

«АллахI, АллахI ву сан Эла, ас Цуьнца накъост веш а вац».

**36. МостагIчунна, а зуламе волчу паччахьана а доьхьал кхетча деш долу доIа.**

(126)

اللَّهُمَّ إِنَّا نَجْعَلُكَ فِي نُحُورِهِمْ وَنَعُوذُ بِكَ مِنْ شُرُورِهِمْ.

"Аллóхlумма иннá нажlалука фú нухьýрихlим, ва наlýзу бика мин шурýрихlим".

«Йа АллахI! Оха Хьо тхаьшна хьалха хилар доьху Хьоьга, тхол хьалха уьш хIаллакбеш, церан вонех Хьоьца лар а ло тхо».

(127)

اللَّهُمَّ أَنْتَ عَضُدِي، وَأَنْتَ نَصِيرِي، بِكَ أَحُولُ وَبِكَ أَصُولُ وَبِكَ أُقَاتِلُ .

"Аллóхlумма анта lадудú, ва анта нáсирú, бика ахьýлу, ва бика асýлу, ва бика укъóтилу".

«Йа АллахI! Хьо ву со тIетоьвжаш верг, Хьо ву сан ГIоьнча, Хьоьца лар ло со цара со Iехаварх, Хьоьца тIелатар а до ас, Хьо сайн накъост волуш тIом а бо ас».

(128)

حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ .

"ХьасбуналлóхIу ва ниIмал вакúл".
«АллахI кхачаме ву вайна, ма дика Доладархо ву-кх Иза».

## 37. Паччахьан зуламах кхоьруш волчо деш долу доIа.

(129)

اَللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ، وَرَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ، كُنْ لِي جَاراً مِنْ فُلاَنِ بنِ فُلاَنٍ،

وَأَحْزَابِهِ مِنْ خَلاَئِقِكَ، أَنْ يَفْرُطَ عَلَيَّ أَحَدٌ مِنْهُمْ أَوْ يَطْغَى، عَزَّ جَارُكَ، وَجَلَّ ثَنَاؤُكَ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ.

"Аллóхlумма роббассамáвáтиссабlи ва роббал lаршил lазúми, кун лú жáран мин (ша кхоьруш волчун цlе йоккхур ю) ва ахьзáбихlú мин халáикъика, ан йафрутlа lалаййа ахьадун минхlум ав йатlгló. lазза жáрука, ва жалла санáука ва лá илáхlа иллá анта".

«Йа АллахI! ХIай ворхIе стигланан Эла, хIай доккхачу Iаршан Эла, со – "хьенехах" (паччахьан цIе йоккхур ю) – лар веш хила Хьо, Айхьа кхоьллинчу хIумнашна юкъара цуьнан тобанех а со лар веш хила Хьо, цаьрга суна зен ца дойтуш, йа суна тIехь зулам а ца дайтуш. Хьан ларвар

чIогIа нуьцкъала ду, Хьуна беш болу хастам сийлахь бу, Хьо воцург кхин Дела а вац».

(130)

اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَعَزُّ مِنْ خَلْقِهِ جَمِيعاً، اللهُ أَعَزُّ مِمَّا أَخَافُ وَأَحْذَرُ، أَعُوذُ بِاللهِ الَّذِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ، الْمُمْسِكِ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ أَنْ يَقَعْنَ عَلَى الأَرْضِ إِلاَّ بِإِذْنِهِ، مِنْ شَرِّ عَبْدِكَ فُلاَنٍ، وَجُنُودِهِ وَأَتْبَاعِهِ وَأَشْيَاعِهِ، مِنَ الْجِنِّ وَالإِنْسِ . اللَّهُمَّ كُنْ لِي جَاراً مِنْ شَرِّهِمْ، جَلَّ ثَنَاؤُكَ وَعَزَّ جَارُكَ، وَتَبَارَكَ اسْمُكَ، وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ .

"Аллóхlу акбар, Аллóхlу аlаззу мин халкъихlú жамúlан, Аллóхlу аlаззу миммá ахóфу ва ахьзару. Аlýзу билляхlиллазú лá илáхlа иллá хlувал мумсикиссамáвáтиссабlи ан йакъоlна lалал арди иллá биизнихl, мин шарри lабдика (ша кхоьруш волчун цlе йоккхур ю) ва жунýдихlú, ва атбálихlú ва ашйаlихlú, миналжинни валъинси. Аллóхlумма кун лú жáран мин шаррихlим, жалла санáука, ва lазза жáрука, ва табáракасмука, ва лá илáхlа гlойрук".

«АллахI массо хIумнал воккха ву, АллахI Ша кхоьллинчу массо хIумнал ницкъ болуш ву, со кхоьручу а, со шех ларлуш долчу а массо хIумнал ницкъ болуш ву АллахI, со лар ло АллахIаца, Ша воцург кхин Дела воцуш волчу, ворхI стигал – Шена лиъча бен – латта тIе ца йожуьйтуш латтош волчу, (со

ларло Хьоьца йа АллахI) Хьан лайн – хьенехан – вонах а, цуьнан эскарех а, цунна тIаьхьахIиттинчарах а, цуьнан тобанех а, жинех а, адамех а. Йа АллахI! Церан вонах со ларвеш хила Хьо, Хьуна беш болу хастам сийлахь бу, Хьан ларвар нуьцкъала чIогIа ду, Хьан цIе беркате ю, Хьо воцург кхин Дела а вац». (хIара кхозза эр ду).

## 38. МостагIчунна доьхьал деш долу доIа.

(131)

اَللَّهُمَّ مُنْزِلَ الْكِتَابِ، سَرِيْعَ الْحِسَابِ، اهْزِمِ الأَحْزَابَ، اَللَّهُمَّ اهْزِمْهُمْ وَزَلْزِلْهُمْ .

"Аллóхlумма мунзилалкитáби сарúlал-хьисáби, ихlзимил ахьзáба, аллóхум-

махІзимхІум ва залзилхІум"
«Йа АллахІ! ХІай Жайна доссийна верг, хьесап сиха деш верг, тобанаш иэша е Ахь, йа АллахІ, уьш иэша бе Ахь, уьш бега бе Ахь».

## 39. Шен цхьана адамех кхерам хилча деш долу доІа.

(132)

اَللَّهُمَّ اكْفِنيْهِمْ بِمَا شِئْتَ .

"Аллóхlуммакфинúхlим бимá шиъта"
«Йа АллахІ! Хьайна луъучуьнца со церах лар ве Ахь».

## 40. Шен Ийманехь шеконаш кхоллалучо дан деза доІа.

(133)

«АллахІаца лар ло со шеконех а, шайтІанах а» аьлла, йа шена лаахь кхечу

дешнашца аьлла а, АллахIаца лар вала веза.
ТIаккха шегахь кхоллаелла йолу шеко дIаяккха еза.

(134)

آمَنْتُ بِاللَّهِ وَرُسُلِه.

"А́манту билла́хIи ва русулихI"
«Со тешна АллахIах а, Цуьнан элчанех а».
(135)
Къуръан тIера хIара аят доьшур ду:

﴿ هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْءَاخِرُ وَٱلظَّـٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ۝٣ ﴾

"ХIувал аввалу вал а́хиру, ваззо́хIиру, валба́тIину, ва хIува бикулли шайъин Iали́м"

∢ Иза ву Хьалхарниг а, ТӀаьххьарниг а (массо белча а вуьссур верг, Шен сифаташца), Толаме верг а, Къайлах верг а (а, къайлах дерг хууш верг а), Иза массо хӀума хууш а ву➤ [Сурат «Алхьадид» 3 аят].

## 41. Шена тӀехь декхар долчо деш долу доӀа.

(136)

اللَّهُمَّ اكْفِنِي بِحَلالِكَ عَنْ حَرَامِكَ وَأَغْنِنِي بِفَضْلِكَ عَمَّنْ سِوَاكَ .

"Аллóхlуммакфинú бихьалáлика lан хьарóмика, ва агlнинú бифадлика lамман сивáка"

«Йа АллахӀ! Айхьа хьанал динчунца суна тоам бе Ахь Айхьа хьарам динчунах, Хьайн къинхетамца Хьайх цхьаннах суна тоам а бе Ахь, кхечаьрга сан хӀумма а деха

ца дезаш».

(137)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالحَزَنِ، وَالْعَجْزِ وَالْكَسَلِ، وَالْبُخْلِ وَالْجُبْنِ، وَضَلَعِ الدَّيْنِ وَغَلَبَةِ الرِّجَالِ.

"Аллóхlумма иннú аlýзу бика минал хlамми вал хьазани, валlажзи валкасали, валбухли валжубни, ва долаlиддайни ва гlалабатиррижáли"

«Йа АллахI! Со Хьоьца ларло гIайгIанах а, сингаттамах а, кIелвисарх а, малонах а, сутараллех а, осалаллех а, декхаро лацарх а, суна тIехь толам баккхарх а».

## 42. Ламаз тIехь а, Къуръан доьшуш волуш а вон ойланаш

**дагаяьхкинчо деш долу доIа.**

(138)

أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ.

"АIýзу билла́хIи минашшайтIóнирража́им"

«Со АллахIаца ларло Цо Шена генадаьккхинчу шайтIанах» эр ду, тIаккха шен аьрру агIор туй кхуссуш санна хIупп эр ду кхозза.

## 43. Шена цхьа гIуллакх дазделлачо а, йа иза дар халахеташ волчо а деш долу доIа.

(139)

اللَّهُمَّ لاَ سَهْلَ إِلاَّ مَا جَعَلْتَهُ سَهْلاً وَأَنْتَ

تَجْعَلُ الْحَزْنَ إِذَا شِئْتَ سَهْلاً.

"Аллóхlумма лá сахlла иллá мá жаlалтахlý сахlлан, ва анта тажlалул хьазна изá шиъта сахlлан!"

«Йа АллахI! Ахь атта динарг бен атта хIумма а дац, Ахь Хьайна лиъча сингаттам атта бой дIабоккху».

## 44. Къа латийначо дан дезарг а, ала дезарг а.

(140)

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Цхьамма къа латийча, цо кхоччуш ламаз а эцна, тIаккха хьала а гIаьттина ши ракаIат ламаз а дина, тIаккха шена АллахIе гечдар дехахь, АллахIа цунна гечдийр ду*».

**45. ШайтIа а, цуьнан вон ойланаш а гена йохуш долу доIа.**

(141)
АллахIаца ларлур ву Цо Шена генадаьккхинчу шайтIанах.

(142)
Азан дийр ду (молла кхойкхуш олуш долу дешнаш эр ду).

(143)
Къуръан доьшур ду, шортта Дела хьахор ву.

**46. Ша реза воцу хIума хилча, йа шена луург ца хилча деш долу доIа.**

(144)

قَدَرُ اللهِ وَمَا شَاءَ فَعَلَ.

"Къадаруллóхlи ва мá шáа фаlал".
«Делан кхел ю лелларг, Шена луург дина Цо».

## 47. Керла бер динчу дена деш долу доlа а, цо доьхьал олуш дерг а.

(145)

بَارَكَ اللهُ لَكَ فِي الْمَوْهُوبِ لَكَ، وَشَكَرْتَ الْوَاهِبَ، وَبَلَغَ أَشُدَّهُ، وَرُزِقْتَ بِرَّهُ .

"Бáрокаллóхlу лака филмавхlýби лака, ва шакартал вáхlиба, ва балагlа ашуддахlý ва рузикъта биррохl"
«Дала беркат дойла хьуна Дала деллачу берана, Хьайна иза деллачунна шукр а дойла Ахь, доккха хиллалц кхиа а

кхуьийла иза, цуьнан дикалла а хуьлда хьуна».

ТӀаккха бер долчо иштта жоп лур ду:

بَارَكَ اللهُ لَكَ وَبَارَكَ عَلَيْكَ، وَجَزَاكَ اللهُ خَيْراً، وَرَزَقَكَ اللهُ مِثْلَهُ، وَأَجْزَلَ ثَوَابَكَ .

"Ба́рокалло́хӀу лака, ва ба́рака Ӏалайка, ва жазакалло́хӀу хайран, ва разакъакалло́хӀу мислахӀу́ ва ажзала сава́бак"

«Дала беркат дойла хьох а, хьуна а, Дала диканца бекхам а бойла хьуна, Дала и саннарг дала а лойла хьуна, Дала мел сов а боккхийла хьан».

**48. Бераш лардар доьхуш деш долу доӀа.**

(146)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шен йоьIа ши кIант Хьасан а, Хьусайн а ларвар доьхуш хIара олуш хилла:

أُعِيذُكُمَا بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّةِ مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ وَهَامَّةٍ وَمِنْ كُلِّ عَيْنٍ لاَمَّةٍ .

"УIýзукумá бикалимáтилляхIиттáммати мин кулли шайтIóнин ва хIáмматин, ва мин кулли Iайнин лáммахI"

«АллахIан кхачаме долчу дешнашца ларво ас шуьшиъ массо шайтIанах а, вочу экханах а, массо вочу бIаьргах а».

## 49. Цомгаш верг волча ваханчо цунна деш долу доIа.

(147)

لاَ بَأْسَ طَهُورٌ إِنْ شَاءَ اللَّهُ.

"Ла́ баъса, тlахlу́рун иншáаллóхl"
«Вон хIумма а дац, Дала мукъалахь хьо цIанлуш дIадоьрзур ду».

(148)

أَسْأَلُ اللَّهَ الْعَظِيمَ رَبَّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ أَنْ يَشْفِيَكَ.

"Асъалуллóхlал lазúма, роббал lаршил lазúми, ан йашфийака"
«Воккхачу АллахIе доьху ас, доккхачу Iаршан Деле доьху ас хьо то вар» (ворхIозза эр ду иза).

## 50. Цомгаш верг волча вахаран дозалла.

(149)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Бусалба стаг*

*шен цомгаш волу бусалба вешига хьажа вахча, и волча дIакхаччалц иза воьдуш хир ву ялсаманин бошмашна юккъехула, цомгаш верг волчахь иза охьахаъалц, тIаккха иза охьахиъча, цунна тIехь хир бу къинхетам; иза цига Iуьйранна вахнехь кхузткъе итт эзар малийк хир ду цунна къинхетам боьхуш суьйре кхаччалц, иза суьйранна вахнехь а кхузткъе итт эзар малийк хир ду цунна къинхетам боьхуш Iуьйре кхаччалц».*

**51. Ша дийна ца виса мега аьлла хеташ волчу цомгаш стага деш долу доIа.**

(150)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي وَارْحَمْنِي وَأَلْحِقْنِي بِالرَّفِيقِ الأَعْلَى.

"Аллóхlуммагlфир лú, вархьамнú ва алхьикънú биррофúкъил аlлá"
«Йа АллахI! Суна гечде Ахь, сох къинхетам а бе Ахь, лаккхарчу хIусамашкахь (ялсаманехь) болчарах дIа а тоха Ахь со».

(151)
Iаишата дийцина – Дела реза хуьлда цунна: «Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша лечу хенахь шен ши куьг хи чу а-Iуттий, юха и шиъ шен юьхь тIе хьаккхара, "*АллахI воцург кхин Дела вац, баккъалла а, валарца яккхий халонаш ю-кх*" – олуш».

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ إِنَّ لِلْمَوْتِ لَسَكَرَاتٍ.

"**Лá илáхlа иллаллóхlу**, инна лилмавти ласакарóтин!"
(152)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ

وَحْدَهُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لاَ
إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ
اللَّهُ وَلاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ.

"Ла́ ила́хӀа иллаллóхӀу валло́хӀу акбар, ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу вахьдахӀ, ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу вахьдахӀу́ ла́ шари́ка лахӀ, ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу лахӀулмулку ва лахӀулхьамду, ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу ва ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хӀ"

«АллахӀ воцург кхин Дела вац, АллахӀ массо хӀумнал воккха а ву, АллахӀ воцург кхин Дела вац, ша Цхьаъ ву Иза, цхьа АллахӀ воцург кхин Дела вац, Цуьнца накъост а вац, АллахӀ воцург кхин Дела вац, паччахьалла а, берриг хастам а Цуьнан бу, АллахӀ воцург кхин Дела вац, Цуьнгара бен гӀора а дац, ницкъ а бац».

**52. Леш волчо тIаьххьара ала деза дош.**

(153)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Шен тIаьххьара дешнаш –* لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ АллахI воцург кхин дела вац – *аьлла хилларг ялсамане вахна*».

**53. Цхьа бала, йа бохам тIебеанчо дан деза доIа.**

(154)

إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ، اللَّهُمَّ أْجُرْنِي فِي مُصِيْبَتِي وَأَخْلِفْ لِي خَيْراً مِنْهَا.

"Инна́ лилла́хIи ва инна́ илайхIи ро́жиIу́н. Алло́хIуммаъжурни́ фи́

мусúбати ва ахлиф лú хайран минхIá"
«Бакъдолуш вай АллахIан (лайш) ду, вай Цуьнга доьрзур долуш а ду. Йа АллахI! ХIокху бохамах суна ял ло Ахь, хIокхул диканиг дала а ло Ахь суна».

## 54. Веллачу стеган ши бIаьрг дIакъовлуш деш долу доIа.

(155)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِـــفلان (باسمه) وَارْفَعْ دَرَجَتَهُ فِي الْمَهْدِيِّينَ، وَاخْلُفْهُ فِي عَقِبِهِ فِي الْغَابِرِينَ، َاغْفِرْ لَنَا وَلَهُ يَارَبَّ الْعَالَمِينَ، وَافْسَحْ لَهُ فِي قَبْرِهِ وَنَوِّرْ لَهُ فِيهِ.

"АллóхIуммагIфир ли (веллачун цIе йоккхур ю шена хаахь) варфаI даражатахIý филмахIдиййúна,

вахлуфхIу фи́ IакъибихIи́ фил гIо́бири́на, вагIфир лана́ ва лахIу́ йа роббал Iа́лами́на, вафсахь лахIу фи́ къабрихIи́ ва наввир лахIу́ фи́хIи!"

«Йа АллахI! Гечде Ахь (хьенехана – веллачун цIе йоккхур ю), нисбелла хиллачарна юкъахь цуьнан дарж сов а даккха Ахь, цуьнан тIаьхьенна гIоьнча а хила Хьо, тхуна а, цунна а геч а де Ахь, хIай Iаламийн Эла, цунна каш чохь меттиг а шор йе Ахь, цуьнан каш нуьре а де Ахь».

## 55. Докъа ламаз деш дан деза доIа.

(156)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ، وَعَافِهِ، وَاعْفُ عَنْهُ، وَأَكْرِمْ نُزُلَهُ، وَوَسِّعْ مُدْخَلَهُ، وَاغْسِلْهُ بِالْمَاءِ وَالثَّلْجِ وَالْبَرَدِ، وَنَقِّهِ مِنَ الْخَطَايَا كَمَا نَقَّيْتَ

الثَّوْبَ الأَبْيَضَ مِنَ الدَّنَسِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ، وَزَوْجاً خَيْراً مِنْ زَوْجِهِ، وَأَدْخِلْهُ الْجَنَّةَ، وَأَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ وَعَذَابِ النَّارِ.

"Аллóхlуммагlфир лахlý ( зуда елахь иштта эр ду: лахlá), вархьамхlу(хlá), ва láфихlú(хlá), ваlфу lанхlу(хlá), ва акрим нузулахlý(хlá), ва вассиl мудхалахlý(хlá), ваrlсилхlу(хlá) бил мáи, вассалжи валбаради, ва наккъихlú(хlá) минал хотlóйá камá наккъайтассавбал абйада минад-данас, ва абдилхlу(хlá) дáран хайран мин дáрихlи(хlá), ва ахlлан хайран мин ахlлихlú(хlá), ва завжан хайран мин завжихlú(хlá), ва адхилхlулжанната ва

аlизхlу(хlá) мин lазáбилкъабри ва lазáбиннáр"

«Йа АллахI! Гечде Ахь цунна, къинхетам а бе Ахь цунах, цунах къахете, къинтIера вала Хьо цунна, иза воьрзу меттиг сийлахь а йе Ахь, иза чохь хир волу меттиг шор а йе Ахь, догIунца а, лайца а, шаца а лийчийча санна къинош дIадаха Ахь цуьнан, цIена йоцучу хIумнах кIайн духар дIацIанлуш санна шен къинойх дIацIанве Ахь иза, цуьнан хиллачу хIусамал дика хIусам а ло Ахь цунна, цуьнан охIлунал дика охIлу а ло Ахь цунна, цуьнан хиллачу хIусамненал (зуда елахь: хIусамдел – эр ду) дика хIусамнана а ло Ахь цунна, ялсамане чу а вахийта Ахь иза, кошан Iазапах а, цIеран Iазапах а лар ве Ахь иза».

(157)

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا، وَمَيِّتِنَا، وَشَاهِدِنَا، وَغَائِبِنَا، وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا، وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا . اللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَى الإِسْلامِ، وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَى الإِيمَانِ، اللَّهُمَّ لاَ تَحْرِمْنَا أَجْرَهُ وَلاَ تُضِلَّنَا بَعْدَهُ .

"Аллóхӏуммагӏфир лихьаййина́, ва маййитина́, ва ша́хӏидина́, ва гӏóибина́, ва сагӏу́рина́, ва кабúрина́, ва закарина́ ва унса́на́! Аллóхӏумма ман ахьйайтахӏу́ минна́, фаахьйихӏú ӏалал исла́ми, ва ман таваффайтахӏу́ минна́, фатаваффахӏу́ ӏалал има́ни. Аллóхӏумма ла́ тахьримна́ ажрахӏу́ ва ла́ тудиллана́ баӏдахӏ"

«Йа АллахӀ! Тхан дийначарна а гечде Ахь, тхан беллачарна а гечде Ахь, кхузахь

болчарна а гечде Ахь, кхузахь боцучарна а гечде Ахь, тхан кегийчарна а, баккхийчарна а гечде Ахь, божаршна а, зударшна а гечде Ахь. Йа АллахI! Айхьа тхох дийна вуьтуш верг, йа керла дуьнен чу воккхуш верг Ислам-дин тIехь хилийта Ахь, Айхьа тхох волуьйтуш верг - Ийманна тIехь валар нисде Ахь цуьнан. Йа АллахI! ХIокхунна хилларг санна болчу мелах тхо ма даха Ахь, хIокхул тIаьхьа тхо тиларчу а ма дахийта Ахь».

(158)

اللَّهُمَّ إِنَّ فُلانَ بْنَ فُلان فِي ذِمَّتِكَ، وَحَبْلِ جِوَارِكَ، فَقِهِ مِنْ فِتْنَةِ الْقَبْرِ وَعَذَابِ النَّارِ، وَأَنْتَ أَهْلُ الْوَفَاءِ وَالْحَقِّ، فَاغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ

إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ .

"Аллóхlумма инна (веллачун цlе йоккхур ю) фú зимматика ва хьабли живáрика, факъихlú мин фитнатил къабри ва lазáбиннáри, ва анта ахlулвафáи валхьаккъи, фагlфир лахlý вархьамхlу, иннака антал гlофýруррохьúм"

«Йа АллахI! "Хьенехан кIант Хьенех" (веллачуьнан цIе йоккхур ю, стаг велахь а, йа зуда елахь а) Хьан керахь а ву, Ахь ларвеш а ву, иза ларве Ахь кошан питанах а, цIеран Iазапах а. Бакъдолуш, Хьо тешаман да а, нийсонан да а ву, гечде Ахь цунна, къинхетам а бе Ахь цунах, баккъалла а Хьо ву Гечдеш верг а, Къинхетам беш верг а».

(159)

اللَّهُمَّ عَبْدُكَ وَابْنُ أَمَتِكَ احْتَاجَ إِلَى رَحْمَتِكَ، وَأَنْتَ غَنِيٌّ عَنْ عَذَابِهِ، إِنْ كَانَ مُحْسِناً فَزِدْ فِي حَسَنَاتِهِ، وَإِنْ كَانَ مُسِيئاً فَتَجَاوَزْ عَنْهُ .

"Аллóхlумма lабдука вабну аматика, ихьтáжа илá рохьматика, ва анта гlаниййун lан lазáбихl. Ин кáна мухьсинан фазид фú хьасанáтихl, ва ин кáна мусúан фатажáваз lанхlу"

«Йа АллахI! Хьан лай а, Хьан лай йолчу зудчун кIант а Хьан къинхетам оьшуш ву, ткъа Хьо цунна Iазап ца дича а зен хуьлуш вац, нагахь санна иза дика стаг хиллехь цуьнан дика гIуллакхаш сов даха Ахь, нагахь санна иза вон стаг хиллехь цуьнан вон гIуллакхаш тидаме ма лаца Ахь».

**56. Берана тIехь докъу ламаз деш дан деза доIа.**

(160)

اللَّهُمَّ أَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ القَبْرِ .

"Аллóхlумма alизхly мин lазáбил къабри!"

«Йа АллахI! Кошан Iазапах лар де Ахь иза».

اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ فَرَطاً وَذُخْراً لِوَالِدَيْهِ، وَشَفِيعاً مُجَاباً. اللَّهُمَّ ثَقِّلْ بِهِ مَوَازِينَهُمَا وَأَعْظِمْ بِهِ أُجُورَهُمَا، وَأَلْحِقْهُ بِصَالِحِ الْمُؤْمِنِينَ، وَاجْعَلْهُ فِي كَفَالَةِ إِبْرَاهِيمَ، وَقِهِ بِرَحْمَتِكَ عَذَابَ

الْجَحِيمِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لأَسْلاَفِنَا، وَأَفْرَاطِنَا، وَمَنْ سَبَقَنَا بِالإِيْمَانِ .

"Аллóхlуммажlалхlу фаратlан ва зухран ливáлидайхlи ва шафúlан мужáбан, аллóхlумма саккъил бихlú мавáзúнахlумá, ва аlзим бихlú ужýрахlумá, ва алхьикъхlу бисóлихьил муъминúна, важlалхlу фú кафáлати Ибрóхlúма, ва къихlú бирохьматика lазáбал жахьúми, ва абдилхlу дáран хайран мин дáрихlи, ва ахlлан хайран мин ахлихlú. Аллóхlуммагlфир лиасляáфинá, ва афрóтlинá ва ман сабакъонá бил úмáн"

«Йа АллахI! Цунах цуьнан дена-нанна тIейогIучу хенахь цаьршинна карор йолу

ял а, дӀайиллина хазна а йе Ахь, шена жоп лур долу шафаӀат дийр дерг а де Ахь цаьршинна цунах. Йа АллахӀ! Цаьршинан терзанаш цуьнца дазде Ахь, цаьршинан ял цуьнца йоккха йе Ахь, Хьайх тешаш хиллачу дикчу нахах дӀа а тоха Ахь иза, ИбрахӀим-пайхамара дола деш а хилийта Ахь иза, Хьайн къинхетамца жоьжахатин Ӏазапах лар а де Ахь иза, цуьнан хьалха хилла хӀусам кхин а дикчуьнца хийца Ахь, цуьнан охӀлу кхин а дикчу охӀлунца хийца Ахь. Йа АллахӀ! Тхан хьалхалерачарна а гечде Ахь, тхан тӀаьхьарчарна а гечде Ахь, Хьох тешарехь тхол хьалха боьвллачарна а гечде Ахь».

(161)

اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا فَرَطاً، وَسَلَفاً، وَأَجْراً.

"АллóхӀуммажӀалхӀу лана́ фаратӀан, ва

салафан ва ажран"
«Йа АллахI! Тхуна цунах ял йе Ахь, хьалха карор долу дика а де Ахь, мел а бе Ахь».

## 57. Тезетахь деш долу доIа.

(162)

إِنَّ لِلَّهِ مَا أَخَذَ، وَلَهُ مَا أَعْطَى وَكُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهُ بِأَجَلٍ مُسَمًّى... فَلْتَصْبِرْ وَلْتَحْتَسِبْ.

"Инна лиллáхIи мá ахаза, ва лахIý мá аIтIó, ва куллу шайъин Iиндахlý биажалин мусамман.., фалтасбир валтахьтасиб"
«Бакъдолуш, Дала Шена дIаэцнарг Цуьнан ду, Цо делларг а Цуьнан ду, массо хIума Цунна гергахь хан тоьхна а ду. Собаре хила хьо, хьайна мел хиларга дог дохуш а хила хьо».

أَعْظَمَ اللَّهُ أَجْرَكَ، وَأَحْسَنَ عَزَاءَكَ وَغَفَرَ لِمَيِّتِكَ .

"Alзамаллóxly ажрака, ва ахьсана lазáака, ва гlафара лимаййитик"

«Дала хьан ял сов йоккхийла, хьан синтем хаз а бойла, хьан веллачунна геч а дойла».

**58. Велларг каш чу вуьллуш деш долу доIа.**

(163)

بِسْمِ اللَّهِ وعَلَى سُنَّةِ رَسُولِ اللَّهِ .

"Бисмилláxl, ва lалá суннати расýлилláxl".

«АллахIан цIарца, АллахIан Элчан суннат тIехь».

## 59. Велларг дIавоьллинчул тIаьхьа деш долу доIа.

(164)

اَللّٰهُمَّ اغْفِرْ لَهُ اَللّٰهُمَّ ثَبِّتْهُ .

"Аллóхlуммагlфир лахlу, аллóхlумма саббитхlу"

«Йа АллахI! Гечде Ахь цунна. Йа АллахI! Хьайгара ницкъаца чIагIве Ахь иза».

## 60. Кешнашка зерате вахча деш долу доIа.

(165)

السَّلاَمُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ الدِّيَارِ، مِنْ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُسْلِمِينَ، وَإِنَّا إِنْ شَاءَ اللّٰهُ بِكُمْ لاَحِقُونَ وَيَرْحَمُ اللّٰهُ الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنَّا وَالْمُسْتَأْخِرِينَ

أَسْأَلُ اللهَ لَنَا وَلَكُمُ الْعَافِيَةَ.

"Ассала́му Іалайкум, ахІладдийа́ри минал муъмини́на валмуслими́на, ва инна́ инша́аллóхІу бикум ла́хьикъу́на, ва йархьамуллóхІул мустакъдими́на минна́ валмустаъхири́на, асъалуллóхІа лана́ ва лакумул Іа́фийата"

«Делера маршалла хуьлда шуна, хІокху хІусамийн охІлу, АллахІах тешаш хиллачарах берш а, бусалба хиллачарах берш а. Дала мукъалахь, тхо а шух дІакхетар долуш ду. Дала вайх хьалхабоьвллачарна а, тІаьхьабогІурболчарна а гечдойла. Ас Деле тхайна а, шуна а къинхетам боьху».

## 61. Мох баьлча деш долу доІа.

(166)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا .

"Аллóхlумма иннú асъалука хайрахlá ва аlýзу бика мин шаррихlá"
«Йа АллахI! Ас Хьоьга доьху цуьнан дика, со Хьоьца лар а ло цуьнан вонах».

(167)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وَخَيْرَ مَا فِيهَا، وَخَيْرَ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ، وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا فِيهَا، وَشَرِّ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ .

"Аллóхlумма иннú асъалука хайрахlá, ва хайра мá фúхlá, ва хайра мá урсилат бихlи, ва аlýзу бика мин шаррихlá, ва шарри ма фúхlá, ва

шарри ма урсилат бихI"
«Йа АллахI! Ас Хьоьга доьху цуьнан дика а, цуьнца долу дика а, и мох балийтина долчу бахьанин дика а, со Хьоьца лар а ло цуьнан вонах, цуьнца долчу вонах а, цуьнан бахьанин вонах а».

## 62. Стигал къевкъича деш долу доIа.

(168)
سُبْحَانَ الَّذي يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ وَالْمَلائِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ .

"Субхьáналлази йусаббихьуррaIду бихьамдихI, валмалáикату мин хúфатихI"
«Сийлахь ЦIена ву, Ша хестош тасбихь деш стигал къекъаш верг, малийкаш а Шех кхоьруш Шена тасбихь деш верг».

## 63. ДогIа дехаран доIанаш.

(169)

اللَّهُمَّ اسْقِنَا غَيْثاً مُغِيثاً مَرِيئاً مَرِيعاً، نَافِعاً غَيْرَ ضَارٍّ، عَاجِلاً غَيْرَ آجِلٍ .

"Аллóхlуммаскъинá гlайсан мугlúсан, марúан, марúlан, нáфиlан гlайра дóррин, láжилан гlайра áжил"

«Йа АллахI! Ахь тхуна догIа даийта Ахь, тхуна гIо деш долу, тхуна дика деш долу, ораматаш кхиош долу, тхуна зене доцуш пайдане долу, сихонца даийта Ахь иза, тIаьхьа ца тоттуш».

(170)

اللَّهُمَّ أَغِثْنَا، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا .

"Аллóхlумма агlиснá, аллóхlумма агlиснá, аллóхlумма агlиснá"

«Йа АллахI! ГIо де ахь тхуна (догIа даийтарца), йа АллахI, гIо де Ахь тхуна, йа АллахI, гIо де Ахь тхуна».

(171)

اللَّهُمَّ اسْقِ عِبَادَكَ، وَبَهَائِمَكَ، وَانْشُرْ رَحْمَتَكَ، وَأَحْيِ بَلَدَكَ الْمَيِّتَ .

"Алло́хIуммаскъи Iиба́дака ва бахIа́имака, ваншур рахьматака, ва ахьйи баладакал маййит"

«Йа АллахI! Хьайн лайшна а, Хьайн дийнаташна а догIа ло Ахь, Хьайн къинхетам баржа а бе Ахь, делла долу хIара Хьайн латта ден а де Ахь».

**64. ДогIа догIуш гича деш долу доIа.**

(172)

اللَّهُمَّ صَيِّباً نَافِعاً .

"Аллóхlумма соййибан нáфиlан"
«Йа АллахI! Пайдане дика догIа де Ахь цунах».

**65. ДогIа деанчул тIаьхьа деш долу зикр.**

(173)

مُطِرْنَا بِفَضْلِ اللَّهِ وَرَحْمَتِهِ .

"Мутlирнá бифадлиллáхlи, ва рахьматихl"
«АллахIан комаьршаллийца а, Цуьнан къинхетамца а догIа деана вайна».

**66. Стигал мархех цIан яр доьхуш деш долу доIа.**

(174)

اللَّهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلاَ عَلَيْنَا، اللَّهُمَّ عَلَى الآكَام وَالظِّرَابِ، وَبُطُونِ الأَوْدِيَةِ، وَمَنَابِتِ الشَّجَرِ .

"Аллóхlумма хьавáлайна ва лá lалайнá, аллóхlумма lалал áкáми ваззирóби, ва бутlýнил авдийати ва манáбитишшажар"

«Йа АллахI! Тхуна гонахьа даийта Ахь догIа, тхуна тIе ма даийта Ахь, (тхуна тIера дIа а дерза дей) гунаш тIе а, лаьмнийн баххьаш тIе а, тогIенаш чу а, диттийн орамаш тIе а даийта Ахь иза».

## 67. Бутт гича деш долу доIа.

(175)

اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُمَّ أَهِلَّهُ عَلَيْنَا بِالأَمْنِ وَالإِيمَانِ، وَالسَّلاَمَةِ وَالإِسْلامِ، وَالتَّوْفِيقِ لِمَا تُحِبُّ رَبَّنَا

وَتَرْضَى، رَبُّنَا وَرَبُّكَ اللَّهُ .

"Аллóхlу акбар! Аллóхlумма ахlиллахlý lалайнá бил амни, вал úмáни, вассалáмати вал ислами, ваттавфúкъи лимá тухьиббу роббанá ва тардó. Роббунá ва роббукаллóхlу!"

«АллахI воккха ву массо хIумнал. Йа АллахI! Иза кхетар тхуна маршо а, Ийман а долуш де Ахь, паргIато а, Ислам а долуш де Ахь, Хьайна дезарг дан тхуна ницкъ луш – хIай тхан Эла – Хьой реза верг дан тавфикъ а луш. Тхан Дела а, хьан Дела а АллахI ву».

**68. Суьйранна марха достуш деш долу доIа.**

(176)

ذَهَبَ الظَّمَأُ وَابْتَلَّتِ الْعُرُوقُ، وَثَبَتَ الأَجْرُ إِنْ

شَاءَ اللَّهُ .

"ЗахӀабаззамау, вабталлатилӀуру́къу ва сабатал ажру, инша́алло́хӀ"

«Хьогалла а дӀа ели, пхенаш а тӀун дели, Дала мукъалахь мел а хили».

(177)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِرَحْمَتِكَ الَّتِي وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ أَنْ تَغْفِرَ لِي .

"Алло́хӀумма инни́ асъалука бирахьматикаллати́ васиӀат кулла шайъин, ан тагӀфира ли́"

«Йа АллахӀ! Ас Хьан массо хӀума чулоцуш болчу къинхетамца доьху Хьоьга, гечде Ахь суна».

## 69. Яа хӀума яале деш долу доӀа.

(178)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:
«*Шух цхьаъ яа хIума яа волалуш хилахь цо олийла:*

“АллахIан цIарца” بِسْمِ اللَّهِ.

*ткъа нагахь санна иза доьххьара ала вицлахь, цо олийла:*

بِسْمِ اللَّهِ فِي أَوَّلِهِ وَآخِرِهِ.

"Бисмилла́хIи фи́ аввалихIи́ ва а́хирихI"
“АллахIан цIарца, доьххьара дуьйна схьа а, тIаьххьара хIара чекхйолуш а”».
(179)
Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Шух цхьанна Дала рицкъа а дина яа хIума яайахь, цо олийла:*

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَأَطْعِمْنَا خَيْراً مِنْهُ.

"Аллóхlумма бáрик ланá фúхlи, ва атlIимнá хайран минхlу"

“Йа АллахI! Беркат де Ахь тхуна цунах, цул диканиг а ло Ахь тхуна”».

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَزِدْنَا مِنْهُ .

"Аллóхlумма бáрик ланá фúхlи, ва зиднá минхlу"

«Йа АллахI! Беркат де Ахь тхуна цунах, кхин а сов а яккха Ахь тхуна иза».

**70. Яа хIума йиъна ваьлча деш долу доIа.**

(180)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنِي هَذَا، وَرَزَقَنِيهِ، مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلاَ قُوَّةٍ .

"Алхьамду лилла́хIиллази́ атIIамани́ хIа́за, ва разакъани́хIи мин гIайри хьавлин минни́ ва ла́ къуввахI"
«Хастам бу АллахIана, суна хIара яийна волчу, суна цунах рицкъ дина волчу, сан цу тIехь гIора а дацара, ницкъ а бацара».

(181)

الْحَمْدُ للهِ حَمْداً كَثيراً طَيِّباً مُبارَكاً فيه، غَيْرَ مَكْفِيٍّ وَلاَ مُوَدَّعٍ، وَلاَ مُسْتَغْنىً عَنْهُ رَبَّنَا .

"Алхьамду лилла́хIи хьамдан каси́ран, тIаййибан, муба́ракан фи́хIи, гIайра макфиййин, ва ла́ муваддаIин, ва ла́ мустагIнан IанхIу, роббана́"
«Хастам бу АллахIана дуккха а, дика а, беркате а болу, даим бан беза хастам бу Цунна, чекх бер боцу хастам бу Цунна, вай бан безаш болу, оьшуш болу хастам бу

Цунна, хIай тхан Эла (доIина жоп ло Ахь)».

**71. Хьешо, шена яа хIума елла волчу хIусамдена деш долу доIа.**

(182)

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَهُمْ فِيمَا رَزَقْتَهُمْ، وَاغْفِرْ لَهُمْ وَارْحَمْهُمْ .

"Аллóхlумма бáрик лахlум фúмá разакътахlум, вагlфир лахlум, вархьамхlум"

«Йа АллахI! ХIокхарна Айхьа деллачу рицкъанах беркат де Ахь, хIокхарна геч а де Ахь, кхерах къинхетам а бе Ахь».

**72. Шена хи деллачунна деш долу доIа, я шега хи дехначо деш**

**долу доIа.**

(183)

اللَّهُمَّ أَطْعِمْ مَنْ أَطْعَمَنِي وَاسْقِ مَنْ سَقَانِي.

"Аллóхlумма атllим ман атllаманú, васкъи ман сакъóнú"

«Йа АллахI! Суна яа хIума еллачунна яа хIума ло Ахь, суна хи малийначунна хи а мала де Ахь».

## 73. Шега марха дастийтинчарна деш долу доIа.

(184)

أَفْطَرَ عِنْدَكُمْ الصَّائِمُونَ، وَأَكَلَ طَعَامَكُمُ الأَبْرَارُ، وَصَلَّتْ عَلَيْكُمُ الْمَلائِكَةُ.

"Афтlара lиндакумуссóимýна, ва акала тlоláмакумулабрóру, ва соллат

Iалайкумулмала́икахI"

«Марханаш кхобучара марха достийла шуьгахь, шун даар дикчу наха а дуийла, малийкаша къинхетам а, дика а доьхийла шуна».

**74. Шена хьалха яа хIума йиллича, марха долчо дан дезарг.**

(185)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Шух цхьаъ тойне кхайкхича жоп дала деза аш. Ткъа нагахь санна шен марха делахь, царна доIа дан деза, шен марха дацахь яа хIума яа еза*».

**75. Марха долчо, шега цхьамма вониг аьлча ала дезаш дерг.**

(186)

إِنِّيْ صَائِمٌ، إِنِّيْ صَائِمٌ .

"Инни́ со́им, инни́ со́им"
«Бакъдолуш, сан марха ду, бакъдолуш, сан марха ду».

**76. Доьххьара стом кхоллалучу хенахь шена стом гинчо деш долу доIа.**

(187)

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِي ثَمَرِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مَدِينَتِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي صَاعِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مُدِّنَا.

"Алло́хIумма барик лана́ фи́ самарина́, ва ба́рик лана́ фи́ мади́натина́, ва ба́рик лана́ фи́ со́Iина́, ва ба́рик лана́

фи́ муддина́"

«Йа АллахI! Тхуна тхан стоьмашца беркат де Ахь, тхуна тхан шахьарехь беркат де Ахь, тхуна тхан саьхьашца беркат де Ахь, тхуна тхан кенашца беркат де Ахь».

## 77. Хьоршам тоьхча дан деза доIа.

(188)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

«*Шух цхьамма хьоршам тохахь, цо олийла*:

"Алхьамду лилла́хI" اَلْحَمْدُ لِلَّهِ

"Хастам бу АллахIана"

*тIаккха цо и аьлча, цуьнан вешо, йа накъосто цуьнга олийла*:

"Йархьамукаллóхl!" يَرْحَمُكَ اللهُ

"Дала къинхетам бойла хьох"
*тlаккха шега "Дала къинхетам бойла хьох" аьлча, цо олийла:*

يَهْدِيكُمُ اللَّهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ

"Йахlдúкумуллóхlу ва йуслихьу бáлакум"
"Дала нийсачу некъа тlе нисдойла шу, шун хьал а то дойла Цӧ"».

**78. Нагахь санна керста стага хьоршам а тоьхна, Далла хастам бахь, цуьнга ала дезаш дерг.** (189)

يَهْدِيْكُمُ اللهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ .

"Йахlдúкумуллóхlу ва йуслихьу бáлакум"

«Дала нийсачу некъа тӀе нисдойла шу, шун хьал а нисдойла Цо».

## 79. Зуда ялийначунна деш долу доӀа.

(190)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ، وَبَارَكَ عَلَيْكَ، وَجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِي خَيْرٍ.

"Бáракаллóхӏу лака, ва бáрака Ӏалайка ва жамаӀа байнакумá фú хайр"

«Дала беркат дойла хьох, Дала беркат дойла хьуна, Дала диканна тӀехь цхьана а тохийла шуьшиъ».

## 80. Зуда ялийначо, йа говр, йа эмкал эцначо деш долу доӀа.

(191)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

*«Нагахь санна шух цхьамма зуда ялайахь, йа шена ялхо ялайахь, цо олийла:*

اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ.

"Аллóхlумма иннú асъалука хайрахlá ва хайра мá жабалтахlá lалайхlи, ва аlýзу бика мин шаррихlá ва шарри мá жабалтахlá lалайхl"

“Йа АллахI! Ас хIокхун дика доьху Хьоьга, хIара Ахь кхуллучу хенахь Ахь кхуьнца кхоьллина долу дика а доьху Хьоьга. Со Хьоьца ларло хIокхун вонах, хIара Ахь кхуллучу хенахь Ахь кхуьнца кхоьллина долчу вонах а”.

*Нагахь санна шух цхьамма шена тIе хаа хIума эцахь а и санна доIа дойла цо».*

**81. Шен хIусамненаца гIулкх хилале хьалха дан деза доIа.**

(192)

بِسْمِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا.

"Бисмилла́хI, алло́хIумма жаннибна́ ашшайтIо́на, ва жаннибишшайтIо́на ма́ разакътана́"

«АллахIан цIарца. Йа АллахI! Тхойшиъ шайтIанах лар де Ахь, Айхьа тхойшинна лур долчу берах а шайтIа генадаккхе, иза а шайтIанах лар де Ахь».

**82.. ОьгIаз вахча дан деза доIа.**

(193)

أَعُوْذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ.

"АӀу́зу биллáхӀи минашшайтӀóнир-рожи́м"
«АллахӀаца ларло со, Цо шена генадаьк-кхинчу шайтӀанах».

**83. Цхьа бала болуш верг шена гинчо деш долу доӀа.**

(194)

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي مِمَّا ابْتَلاكَ بِهِ وَفَضَّلَنِي عَلَى كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيلاً.

"Алхьамду лилла́хӀиллази́ Ӏа́фа́ни́ миммабтала́ка бихӀ, ва фаддалани Ӏала́ каси́рин мимман халакъа тафди́лан"
«Хастам бу АллахӀана, хьуна белла болчу баланах со хьалха витина волчу, Ша кхоьллинчу хӀуманашна тӀехь дуккха а хӀуманца со гӀоли вина волчу».

## 84. Цхьанхьа ша хиъна Iаш велахь дан деза доIа.

(195)

Iумара кIанта IабдуллахIа – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина: «*Делан Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана "мажлисехь" хиъна Iаш волуш, оха дагар дора цо ша хьалагIаттале 100-зза олуш:*

رَبِّ اغْفِرْ لِي وَتُبْ عَلَيَّ إِنَّكَ أَنْتَ التَّوَّابُ الْغَفُورُ.

"РоббигIфир лѝ ва туб Iалаййа, иннака антаттавва́булгIафу́р"

"Сан Дела, суна гечде Ахь, сан тоба къобал а де Ахь, бакъдолуш, Хьо ву тоба къобал деш верг а, гечдеш верг а"».

**85. Мажлисехь дийлинчу хIуманашна долу каффарат.**

(196) سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوْبُ إِلَيْكَ

"Субхьáнакаллóхlумма ва бихьамдика, ашхlаду аллá илáхlа иллá анта, астагlфирука ва атýбу илайк"

«ЦIена ву Хьо йа АллахI, хастам а бу Хьуна. Ас тешалла до Хьо воцург кхин Дела вац аьлла, Хьоьгара гечдар а доьху ас, Хьоьга тоба а до ас».

**86. Шега «Дала гечдойла хьуна» аьллачунна деш долу доIа.**

(197)

"Ва лака!" وَلَكَ

«Дала гечдойла Хьуна а».

**87. Хьайна цхьа дика динчунна дан деза доIа.**

(198)

جَزَاكَ اللّٰهُ خَيْراً.

"Жаза́калло́хIу хайран"
«Дала диканца бекхам бойла хьуна».

**88. Дала шайца Даджалах лар веш долу хIумнаш.**

(199)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Сурат "АлкахIф" тIера хьалхара итт аят Iамийнарг Даджалах лар вийр ву*».

Кхин а, ламаз дIадерзадале, аттахьиййат дешначул тIаьхьа Даджалан питанах лар ве аьлла Деле доIа дан деза.

**89. Шега цхьамма «Суна Дела доьхьа дукха веза хьо» аьллачунна деш долу доIа.**
(200)

أَحَبَّكَ الَّذِي أَحْبَبْتَنِي لَهُ .

"Ахьаббакаллазú ахьбабтанú лахI"
«Шен доьхьа хьуна со везаш волчу АллахIана везийла хьо».

**90. Шена даьхни кховдийна чунна, йа шена ахча кховдийна-чунна деш долу доIа.**
(201)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ .

"Баракаллóхlу лака фи ахlлика ва малика!"

«Дала беркат дойла хьуна хьан доьзалах а, хьан даьхнех а».

**91. Ша декхар духадерзош, шега декхар деллачунна деш долу доIа.**

(202)

بَارَكَ اللَّهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ، إِنَّمَا جَزَاءُ السَّلَفِ الْحَمْدُ وَالأَدَاءُ .

"Баракаллóхlу лака фú ахlлика ва мáлика, иннамá жазáуссалафил хьамду вал адáу"

«Дала беркат дойла хьуна хьан доьзалах а, хьан даьхнах а. Декхар деллачун бекхам хастам а, иза юхадерзор а бу-кх».

## 92.. АллахIаца накъост варх кхоьруш волчо дан деза доIа.

(203)

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أُشْرِكَ بِكَ وَأَنَا أَعْلَمُ، وأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا لاَ أَعْلَمُ .

"Аллóхlумма иннú аlўзу бика ан ушрика бика ва ана аlламу, ва астагlфирука лимá лá аlлам"

«Йа АллахI! Со Хьоьца ларло Хьоьца накъост варх, сой хууш а волуш, сайна ца хуучунна гечдар а доьху ас Хьоьга».

## 93. Шега «Дала беркат дойла хьох»

**аьллачунна деш долу доIа.**
(204)

وَفِيكَ بَارَكَ اللَّهُ.

"Ва фи́ка ба́ракалло́хI"
«Хьох а, хьуна а Дала беркат дойла».

**94. ХIара вон билгало ю, йа хIара дика ю бохуш долу хIума шена гича, йа дага деъча, иза цадезаш деш долу доIа.**
(205)

اللَّهُمَّ لاَ طَيْرَ إِلاَّ طَيْرُكَ، وَلاَ خَيْرَ إِلاَّ خَيْرُكَ، وَلاَ إِلَهَ غَيْرُكَ.

"Алло́хIумма ла́ тIайра илла́ тIайрука, ва ла́ хайра илла́ хайрука, ва ла́ ила́хIа гIайрук"

«Йа АллахI! Цхьа а вон дац билгалонца хуьлуш, муххале а Хьох доьзна ду шадерг, Хьоьгара доцург дика а дац, Хьо воцург кхин Дела а вац».

## 95. Ша цхьана хIуманна (машенна, кеманна) тIехууш деш долу доIа.

(206)

بِسْمِ اللَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، ﴿ سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَـا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْـرِنِـينَ . وَإِنَّـآ إِلَىٰ رَبِّنَـا لَمُنقَلِبُونَ ﴾، الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، الْحَمْدُ لِلَّهِ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي، فَإِنَّهُ لاَ

يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ.

"Бисмилла́хIи, алхьамду лилла́хIи, ≺Субхьа́наллази́ саххара лана́ хIа́за ва ма́ кунна́ лахIу́ мукърини́на, ва инна́ ила́ роббина́ ламункъолибу́н≻ Алхьамду лилла́хIи, Алхьамду лилла́хIи, Алхьамду лилла́хIи, Алло́хIу акбару, Алло́хIу акбару, Алло́хIу акбару, Субхьа́накалло́хIумма, инни́ заламту нафси́ фагIфир ли́, фаиннахIу́ ла́ йагIфируззуну́ба илла́ анта"

«АллахIан цIарца! Хастам бу АллахIана. ≺ЦIена ву вайна хIара муьтIахь дина верг, вай и дан ницкъ болуш а дацара. Бакъдолуш вай вешан Деле доьрзур долуш а ду≻. Хастам бу АллахIана, Хастам бу АллахIана, Хастам бу АллахIана, воккха ву АллахI массо хIумнал, воккха ву АллахI массо хIумнал, воккха ву АллахI

массо хIумнал. ЦIена ву Хьо, йа АллахI, ас айса сайна зулам дина йа АллахI (къинош леторца), ткъа Ахь гечдехьа суна, бакъдолуш Ахь бен къиношна геч ца до-кх цхьамма а».

## 96. Новкъа волуш деш долу доIа.

(207)

اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ، اللَّهُ أَكْبَرُ ﴿ سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ . وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴾ اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَذَا الْبِرَّ وَالتَّقْوَى، وَمِنَ الْعَمَلِ مَا تَرْضَى، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا

بُعْدَهُ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِي السَّفَرِ، وَالْخَلِيفَةُ فِي الأَهْلِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ، وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ، وَسُوءِ الْمُنْقَلَبِ فِي الْمَالِ وَالأَهْلِ.

"Аллóхlу акбару, Аллóхlу акбару, Аллóхlу акбару, ∢Субхьáналлазú саххара ланá хláза ва мá куннá лахlý мукъринúна, ва иннá илá роббинá ламункъолибýн≻ Аллóхlумма иннá насъалука фú сафаринá хlázалбирра ваттакъвá, ва миналlамали мá тардó. Аллóхlумма хlаввин lалайнá сафаранá хlázá, ватlви lаннá булдахl. Аллóхlумма антассóхьибу фиссафари, вал халúфату фил ахlли, аллóхlумма иннú аlýзу бика мин ваlсáиссафари, ва

каа́батил манзари, ва су́илмункъалаби фил ма́ли вал ахIл"

«АллахI массо хIумнал воккха ву, АллахI массо хIумнал воккха ву, АллахI массо хIумнал воккха ву. ∢ЦIена ву вайна хIара муьтIахь дина верг, вай и дан ницкъ болуш а дацара. Бакъдолуш, вай вешан Деле доьрзур долуш а ду≻. Йа АллахI! Оха доьху Хьоьга хIокху тхайн новкъа дахарехь дикалла а, Хьох кхерар а, Хьо реза волу Iамал а. Йа АллахI! ХIара тхан новкъа дахар тхуна атта де Ахь, хIара некъ тхуна бац а бе Ахь. Йа АллахI! Хьо ву тхан накъост хIокху новкъахь, оха тхешан охIлунца буха вуьтуш верг а. Йа АллахI! Со Хьоьца ларло новкъа вахаран халонех, дегнаш вочу агIор хийцадаларх а, вон хало тIехIоттарх а, сан даьхнина а, охIлунна а зен хиларх а».

Ша шен цIентIе юхавирзича, и лакхахь

дерг а аьлла, кхин а хIара тIетухур ду:

آيِبُونَ، تَائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ.

"А́йибу́на та́ибу́на, Iа́бииду́на лироббина́ хьа́миду́н"

«Вай юха доьрзуш ду, Деле тоба деш долуш, Цунна Iибадат деш долуш, вешан Далла хастам беш а долуш».

## 97. Юьрта чу воьдуш, йа шахьар чу воьдуш деш долу доIа.

(208)

اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمَوَاتِ السَّبْعِ وَمَا أَظْلَلْنَ، وَرَبَّ الأَرَضِينَ السَّبْعِ وَمَا أَقْلَلْنَ، وَرَبَّ الشَّيَاطِينِ وَمَا أَضْلَلْنَ، وَرَبَّ الرِّيَاحِ وَمَا ذَرَيْنَ. أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَذِهِ الْقَرْيَةِ وَخَيْرَ أَهْلِهَا، وَخَيْرَ مَا فِيهَا،

وأَعُوْذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وشَرِّ أَهْلِهَا، وشَرِّ مَا فِيهَا.

"Аллóхlумма роббассамáвáтиссабlи ва мá азлална, ва роббал арадúнассабlи ва мá акълална, ва роббашшайáтlúна ва мá адлална, ва роббаррийáхьи ва мá зарайна, асъалука хайра хláзихlил къарйати, ва хайра ахlлихlá, ва хайра мá фúхlá, ва аlýзу бика мин шаррихlá, ва шарри ахlлихlá, ва шарри мá фúхlá"
«Йа АллахI! ХIай ворхIе стигланийн а, церан Iиндагl тIедужучу хIуманийн а Дела, ворхIе латтанан а, цара шайна тIехь лелош йолчу хIуманийн а Дела, шайтIанийн а, цара галбаьхначеран а Дела, механ а, цара дIасадаржийначун а Дела, ас доьху Хьоьга хIокху юьртан дика, цуьнан охIлунан дика, цунна чохь долчун а дика,

со ларло Хьоьца цуьнан вонах, цуьнан охӀлунан вонах, цунна чохь долчун вонах».

## 98. Базар юкъа воьдуш деш долу доIа.

(209)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ حَيٌّ لاَ يَمُوتُ، بِيَدِهِ الْخَيْرُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ .

"Ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу вахьдахӀу́ ла́ шари́ка лахӀ, лахӀулмулку ва лахӀулхьамду, йухьйи́ ва йуми́ту ва хӀува хьаййун ла́ йаму́ту, бийадихӀил хайру ва хӀува Ӏала́ кулли шайъин къади́р"

«АллахӀ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, (Шена луъург) ден во Цо, вала а волуьйту. Иза ша дийна ву, лийр волуш а вац, Цуьнан керахь ду ша-долу дика, массо хӀуманна тӀехь ницкъ кхочуш а ву Иза».

**99. Ша тӀехь дӀавоьдуш долчу дийнато хьоршам тоьхча олуш дерг.**

(210)

بِسْمِ اللهِ

"Бисмилла́хI"
«АллахӀан цӀарца!»

**100. Новкъа волучо буха вуьс-сучунна деш долу доӀа.**

(211)

أَسْتَوْدِعُكُمُ اللَّهَ الَّذِي لاَ تَضِيعُ وَدَائِعُهُ .

"АставдиIукумуллóхIаллазú лá тадúIу вадáиIухI"

«Ас Дела кера дIаделла Iад дуьту шу, Шен кера делла цхьа а хIума дан ца дайтуш волчу».

**101. ЦIахь вуьссуш волчо новкъа волучунна деш долу доIа.**

(212)

أَسْتَوْدِعُ اللَّهَ دِينَكَ، وَأَمَانَتَكَ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ .

"АставдиIуллóхIа дúнака, ва амáнатака ва хавáтúма Iамалик"

«Ас Дела керахь дуьту хьан дин а, хьо ларвар а, хьан Iамалийн чаккхенаш а».

(213)

زَوَّدَكَ اللَّهُ التَّقْوَى، وَغَفَرَ ذَنْبَكَ، وَيَسَّرَ لَكَ الْخَيْرَ حَيْثُمَا كُنْتَ .

"Заввадакаллóхlуттакъвá, ва гlафара занбака, ва йассара лакалхайра хьайсумá кунта"

«АллахIа Шех кхерар сов доккхийла хьан, хьан къиношна геч а дойла Цо, хьо стенггахь велахь а, дика дар атта а дойла Цо хьуна».

## 102. Новкъа воьдуш волуш тасбихь дар а, такбир дар а.

(214)

Жабира дийцина –Дела реза хуьлда цунна: «Оха тхаьш новкъа доьлхуш долуш, лекхачу метте хьаладовлуш хилча:

"Аллóхlу акбар" اللّٰهُ أَكْبَرُ

“АллахI массо хIумнал воккха ву” алара, тхаьш лохчу метте охьадуьссуш хилча:

"Субхьáналлóхl" سُبْحَانَ اللهِ

“АллахI цIена ву массо эшамах” алара».

## 103. Новкъа воьдуш волчо Iуьйкъанна деш долу доIа.

(215)

سَمَّعَ سَامِعٌ بِحَمْدِ اللّٰهِ، وَحُسْنِ بَلائِهِ عَلَيْنَا. رَبَّنَا صَاحِبْنَا، وَأَفْضِلْ عَلَيْنَا عَائِذاً بِاللّٰهِ مِنَ النَّارِ .

"Саммаlа сáмиlун бихьамдиллáхlи ва хьусни балáихlú lалайнá. Роббанá сóхьибнá, ва афдил lалайнá, láизан биллáхlи минаннáр"

«Хезаш волчунна хези (шена хезначо дІа а кхача дойла) оха АллахІана беш болу хастам, Цо тхуна динчу ниІматашна а, цо тхоьга еллачу халонна а. ХІай тхан Эла! Тхуна некъан накъост хила Хьо, тхо цІарах лардай, тхох къинхетам а бе Ахь».

**104. Цхьана хІусаме воьссинчо дан деза доІа, ша новкъа ваьлла волуш делахь а, йа вуьшта делахь а.**

(216)

أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللّٰهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَاخَلَقَ.

"АІýзу бикалимáтиллáхІиттáммáти мин шарри мá халакъ"

«Со ларло АллахІан кхачаме долчу дешнашца, Цо кхоьллинчу массо хІуманийн вонах».

## 105. Цхьанхьа ваханчара цIавеанчо деш долу доIа.

(217)

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، آيِبُونَ تَائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ، صَدَقَ اللَّهُ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ.

"Ла́ ила́хIа иллалло́хIу вахьдахIу́ ла́ шари́ка лахI, лахIулмулку ва лахIулхьамду ва хIува Iала́ кулли шайъин къоди́р. А́йибу́на, та́ибу́на, Iа́бидуна лироббина́ хьа́мидун. СадакъаллóхIу ваIдахIу, ва насара IабдахIу ва хIазамал ахьза́ба вахьдахI"

«АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а

Цуьнан ду, хастам а Цунна бу. Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву. Вай юха доьрзуш ду, Деле тоба деш долуш, Цунна Iибадат деш долуш, вайн Далла хастам беш а долуш. АллахIа Шен ваIд кхочуш йина, Шен лайна гIо а дина, Ша цхьамма тобанаш эша а йина».

**106. Шена хазахеташ долу хIума, йа шена халахеташ долу хIума шега кхаьчначо ала дезарг.**

(218)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шена хазахеташ долу хIума шега кхаьчча олуш хилла:

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي بِنِعْمَتِهِ تَتِمُّ الصَّالِحَاتُ .

"Алхьамду лилла́хIиллазú биниIмати-хIú татиммуссóлихьáт"

«ХастамбуАллахIана, Шен ниIматца дика хIумнаш кхочуш хуьлуш волчу».
Ткъа шена халахеташ долу хIума шега кхьачча цо олуш хилла:

الْحَمْدُ لِلَّهِ عَلَى كُلِّ حَالٍ .

"Алхьамду лиллáхIи Iалá кулли хьáл"
«АллахIана хастам бу муьлхха хьолехь а».

## 107. Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – салават дилларан дозалла.

(219)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Суна цхьа салават диллинчунна, АллахIа цунна итт салават дуьллур ду*».

(220)

Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Сан кошах шаьш цхьа хӀума даздеш йолу меттиг ма елаш, суна салават а диллалаш, бакъдолуш, шу миччахь делахь а, аш суна салават диллича иза соьга схьакхочу шуна*».

(221)
Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*БӀаьрмециг стаг ву, со шена гергахь хьахош хезча суна салават ца диллинарг*».

(222)
Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Баккъалла а, Делан малийкаш ду дуьнен тӀехь дӀасалелаш, сан уммато соьга делла салам соьга схьакхачош*».

(223)
Кхин а дош ду Пайхамаран – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Соьга цхьамма а салам лур дац, АллахIа сан са суна юхаделла бен, соьга цунна салам юхадалийта*».

## 108. Салам далар даржо дезар.

(224)
Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Шу ялсамане гIур дац аш Ийман диллалц, шу кхоччуш Ийман долуш а хир дац, шу вовший деззалц. Ас шу вовший дезар долу хIума дийца шуна? Шайна юкъахь салам далар даржа де!*»

(225)
Iаммара аьлла – Дела реза хуьлда цунна : «*Шеца кхо хIума гулдинчо шеца Ийман гулдина: нийсонна тIехь хилар, массаьрга*

*а салам далар, ша миска велахь а сагӀа луш хилар».*

(226)
Ӏумара кӀанта ӀабдуллахӀа – Дела реза хуьлда цаьршинна – дийцина, цхьана стага Пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хаьттира аьлла: «*Муьлха агӀор лелийча хир ду Ислам уггар гӀоли?*» Цо тӀаккха цунна жоп делира: «*Нахана яа хӀума яош сагӀа а даккха ахь, хьайна воьвзачуьнга а, ца воьвзачуьнга а салам а ло ахь*».

## 109. Керста стага шега салам делча, цунна юха дала дезан жоп.

(227)
Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Нагахь санна шуьга Жайнин охӀлуно салам лахь аш ала:*

"Ва Iалайкум" وَعَلَيْكُمْ

«Шуна а хуьлда».

**110. НIаьна (боргIал) кхойкхуш хезча, йа вир Iехаш хезча деш долу доIа.**

(228)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Нагахь санна шайна нIаьнеш кхойкхуш хазахь, АллахIе къинхетам а, комаьршалла а еха, бакъдолуш, царна малийк гина шуна. Ткъа нагахь санна шайна вир Iехаш хазахь, шайтIанах ларло АллахIаца, бакъдолуш цунна шайтIа гина шуна*».

**111. Буьйсанна жIаьлеш уьгIча дан деза доIа.**

(229)
Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Нагахь санна шайна буьйсанна жIаьла леташ хазахь, йа вир Iехаш хазахь, АллахIе шаьш царах лардар деха, бакъдолуш, царна шуна ца гуш дерг го шуна*».

## 112. Айхьа цхьанна воних аьллехь, цунна дан деза доIа.

(230)
اللَّهُمَّ فَأَيُّمَا مُؤْمِنٍ سَبَبْتُهُ فَاجْعَلْ ذَلِكَ لَهُ قُرْبَةً إِلَيْكَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ .

"Аллóхlумма фааййумá муъминин сабабтухlу, фажlал зáлика лахlý къурбатан илайка йавмал къийáмати"
«Йа АллахI! Ас шена воних аьлла волчу, Хьох тешаш волчу стагана иза къемат

дийнахь Хьайна герга вуьгу бахьана де Ахь цунах».

## 113. Бусалба стаг хастош хилча ала дезарг.

(231)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Нагахь санна шух цхьаъ бусалба стаг ца хастийча ца волуш хилахь, цо олийла: "Суна иштта хета Хьенех* (цIе яккха еза кхузахь), *ткъа иза дика вевзаш верг АллахI ву, ас АллахIана хьалха цхьа а цIан ца во, суна иза иштта а, вуьшта а вуй хаьа" – ала деза цо, нагахь санна иза шена хууш делахь*».

## 114. Шена цхьамма диканиг олуш хезначо ала дезаш дерг.

(232)

اَللَّهُمَّ لاَ تُؤَاخِذْنِي بِمَا يَقُولُونَ، وَاغْفِرْلِي مَا لاَ يَعْلَمُونَ، وَاجْعَلْنِيْ خَيْراً مِمَّا يَظُنُّونَ.

"Аллóхlумма лá туáхизнú бимá йакъýлýна, вагlфир лú мá лá йаlламýна, важlалнú хайран миммá йазуннýн"

«Йа АллахI! Цара суна олуш долчунца соьгара бехк ма баккха Ахь, царна ца хууш дерг суна геч а де Ахь, со царна моьттучал гIоли а ве Ахь».

## 115. Хьаж деш а, Іумрат деш а дан дезаш долу «Талбийат» (Лаббайк).

(233)

لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ، لَبَّيْكَ لاَ شَرِيكَ لَكَ لَبَّيْكَ، إِنَّ

الْحَمْدَ، وَالنِّعْمَةَ، لَكَ وَالْمُلْكَ، لاَ شَرِيكَ لَكَ .

"Лаббайкаллóхlумма лаббайк, лаббайка лá шарúка лака лаббайк, инналхьамда, ваннилмата, лака валмулк, лá шарúка лак"

«Со муьтlахь волуш ладугlуш ву Хьоьга йа АллахI, Со муьтlахь волуш ладугlуш ву Хьоьга, Хьуна муьтlахь волуш Хьоьга ладугlуш ву со, цхьа а накъост вац Хьоьца, Со муьтlахь волуш ладугlуш ву Хьоьга. Баккъалла а, хастам а, ниlмат а Хьан ду, паччахьалла а Хьан ду, цхьа а накъост вац Хьоьца».

**116. ТIаваф деш волуш, Iаьржа тIулг болчу агIон тIе кхаьчча такбир дан дезар.**

(234)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цхьана дийнахь тӀаваф дина эмкална тӀехь а волуш, ткъа ша оцу агӀон тӀе кхаьчча, шегара цхьа хӀума цунна тӀе а хьажа йой, «АллахӀу акбар» олуш хилла цо.

**117. Йаманий цӀе йолчу агӀонна а, Ӏаьржа тӀулг болчу агӀонна а юккъахь деша дезаш дерг.**

(235)

﴿ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ

حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴾.

≺Роббана́ а́тина́ фиддунйа́ хьасанатан ва фил а́хироти хьасанатан, ва къина́ Ӏаза́баннáр≻.

⮜Тхан Дела! Тхуна дуьненахь а дика ло Ахь, эхартахь а дика ло Ахь, цӀаран Ӏазапах тхо лар а де Ахь⮞

## 118. Сафа а, Марва а цӀе йолчу шина лома тӀехь деш долу доӀа.

(236)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша Сафа-ломана герга кхаьчча хӀара аят а доьший, олуш хилла:

﴿ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ﴾

⮜Иннассофа́ валмарвата мин шаӀа́-ириллахӀ⮞

⮜Баккъалла а, Сафа а, Марват а АллахӀан билгалонех бу⮞ «Ас доладо Дала долий-начунна тӀера».

ТӀаккха Сафа тӀе хьалаваьлла иза, шена Хьаьжин цӀа гуче кхаччалц, тӀаккха къилбехьа цӀентӀе а вирзина цо аьлла:

اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ .

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ، أَنْجَزَ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الأَحْزَابَ وَحْدَهُ .

"Аллóхlу акбару, Аллóхlу акбару, Аллóхlу акбару. Лá илáхlа иллаллóхlу вахьдахlý лá шарúка лахl, лахlулмулку, ва лаxlулхьамду ва хlува lалá кулли шайъин къодúр. Лá илáхlа иллаллóхlу вахьдахl, анжаза walдахl, ва насара lабдахl, ва хlазамал ахьзáба вахьдахl"
«АллахI массо хIумнал воккха ву, АллахI массо хIумнал воккха ву, АллахI массо хIумнал воккха ву. АллахI воцург кхин

Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву. Цхьа АллахI воцург кхин Дела вац, АллахIа Шен ваIд чекх а яьккхина, Шен лайна гIо а дина, Ша цхьамма тобанаш изша а йина».

ТIаккха доIа дина цо. Иштта иза кхозза дина цо. ТIаккха Марват тIе ваьлча а изза дина цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна .

## 119. Iарафатехь деш долу доIа. ( 9 Зул-ХьиджжахI).

(237)

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Уггар дика доIа Iарафатехь дина доIа ду, ткъа ас а, сол хьалха хиллачу пайхамарша а аьлла уггар диканиг хIара ду:*

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ

وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ .

"Ла́ ила́хIа иллалло́хIу вахьдахIу́ ла́ шари́ка лахI, лахIулмулку ва лахIулхьамду ва хIува Iала́ кулли шайъин къоди́р"

«АллахI воцург кхин Дела вац, Цхьаъ ву Иза, Цуьнан накъост а вац. Паччахьалла а Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хIуманна тIехь ницкъ кхочуш а ву»

## 120. Муздалифатехь МашIарул-Хьарам олучу меттехь деш долу зикр.

(238)

Вайн Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша хьаж дечу хенахь, ша Iарафатера араволуш, шен эмкална

Къасваана тIе а хиъна охьаволавелла. МашIарул-Хьараме кхаччалц охьа а веана, къилбехьа а вирзина доIа дина цо, тIаккха «АллахIу акбар» а, «ЛаилахIа иллаллахIу вахьдахIу ла шарийка лахI» а олуш, Iуьйра хан тIекхаччалц лаьттина иза, тIаккха малх хьалабала герга бахча, иза хьалабалале цигара араваьлла иза.

## 121. ТIулгаш кхуьйсучу хенахь, хIора тIулг кхуссуш дан деза такбир.

(239)

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: *«...тIаккха ша хIора тIулг мел кхуссу такбир дийр ду кхаа меттехь, тIаккхa хьалха а ваьлла, къилбехьа а вирзина доIа дийр ду, ши куьг хьала а айдина, доьххьара а, шолгIа тIулгаш кхуьйсучу меттехь. КхоалгIа*

*меттехь тIулгаш кхуьйсуш а такбир дийр ду, хIора тIулг мел кхуссу, ткъа ша ваьлча латта а ца лаьтташ дIагIур ву».*

## 122. Цецваьлча, а хазахетча деш долу доIа.

(240)

سُبْحَانَ اللهِ

"Субхьáналлóхl"
«Сийлахь цIена ву АллахI».

(241)

اَللهُ أَكْبَرُ

"Аллáхlу акбар"
«АллахI массо хIумнал воккха ву».

## 123. Шена хазахеташ долу хIума

**шега кхаьчначо дан дезарг.**

(242)

Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шега шена хазахеташ долу хIума кхаьчча, сужуд деш хилла, Беркате а, Лекха а волчу АллахIана шукр деш».

## 124. Шен дегIехь цхьа лазар хааделлачо деш долу доIа.

(243)

Хьайн лозуш йолчу метте хьайн куьг а дилле, кхозза хIара ала:

بِسْمِ اللّٰهِ .

"Бисмилла́хI"

«АллахIан цIарца».

ТIаккха ворхIазза хIара ала:

أَعُوْذُ بِاللّٰهِ وَقُدْرَتِهِ مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وأُحَاذِرُ .

"АӀу́зу билла́хӀи ва къудратихӀ, мин шарри ма́ ажиду ва ухьа́зир"
«Со ларло АллахӀаца а, Цуьнан ницкъаца а, сайна сайн дегӀехь карош долчун вонах а, со шех кхоьруш долчу вонах а».

## 125. Ша цхьанна бӀаьрг хилийтарх кхоьруш волчо дан деза доӀа.

(244)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Нагахь санна шух цхьанна ша цецвоккхуш долу хаза хӀума гахь шен вешина тӀехь, йа цуьнан дегӀаца, йа цуьнан даьхнийца, цо цунна беркат хилар доьхуш доӀа дойла, бакъдолуш, бӀаьрг хилар бакъ ду шуна*».

## 126. ЧӀогӀа кхерам болчу хенахь олуш дерг.

(245)

"Ла́ ила́хIа иллалло́хI" لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ

«АллахI воцург кхин Дела вац».

**127. ГIурба дуьйш, йа вуьшта дийнатана урс хьокхуш а деш долу доIа.**

(246)

بِسْمِ اللَّهِ وَاللَّهُ أَكْبَرُ اللَّهُمَّ مِنْكَ وَلَكَ اللَّهُمَّ تَقَبَّلْ مِنِّي.

"Бисмилла́хIи валло́хIу акбару, алло́хIумма минка ва лака, алло́хIумма такъаббал минни́"

«АллахIан цIарца хьокху ас, АллахI массо хIумнал воккха ву. Йа АллахI! Хьоьгара ду хIара, хIинца Хьан доьхьа а ду хIара. Йа АллахI! Къобал де Ахь соьгара».

**128. Вочу жинийн мекарло юха тохар доьхуш дан деза доIа.**

(247)

أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللَّهِ التَّامَّاتِ الَّتِي لاَ يُجَاوِزُهُنَّ بَرٌّ وَلاَ فَاجِرٌ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ، وَبَرَأَ وَذَرَأَ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَعْرُجُ فِيهَا، وَمِنْ شَرِّ مَا ذَرَأَ فِي الأَرْضِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَخْرُجُ مِنْهَا، وَمِنْ شَرِّ فِتَنِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ، وَمِنْ شَرِّ كُلِّ طَارِقٍ إِلاَّ طَارِقاً يَطْرُقُ بِخَيْرٍ يَارَحْمَنُ.

"AIýзу бикалимáтиллáхIиттáммáтиллатú лá йужáвизухIунна баррун ва лá фáжирун мин шарри мá халакъ, ва

бараа ва зараа, ва мин шарри ма́ йанзилу минассама́и, ва мин шарри ма́ йаIружу фу́хIа́, ва мин шарри ма зараа фил арди, ва мин шарри ма́ йахружу минхIа́, ва мин шарри фитаниллайли ваннахIа́ри, ва мин шарри кулли тIо́рикъин илла́ тIо́рикъан йатIрукъу бихайрин, йа́ рохьма́н"

«Со ларло АллахIан кхачаме долчу дешнашца, дика стаг а, вон стаг а шайл тIех валалур воцуш долчу, Цо кхоьллинчу а, динчу а массо хIуманийн вонах, стиглара охьадуссучу массо хIуманан вонах, стигала хьаладолучу массо хIуманан вонах, лаьтта тIехь дIасадаьржина долчу массо хIуманан вонах, лаьтта тIера хьаладолуш долчу массо хIуманан вонах, буьйсанан а, дийнан а питанийн вонах, буьйсанна адамашна тIеоьхуш долчеран а вонах,

диканца тӀедогӀуш дерг доцург. ХӀай Къинхетаме верг (ас доьху Хьоьга)».

**129. Гечдар дехар а, тоба дар а.**

(248)

Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*АллахӀаца дуй буу ас, ас АллахӀе гечдар а ма доьху, тоба а ма до хӀора дийнахь кхузткъе иттаннал сов*».

(249)

Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*ХӀай нах! Тоба де Деле, баккъалла а ас Деле тоба до шуна хӀора дийнахь бӀозза*».

(250)

Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

أَسْتَغْفِرُ اللَّهَ العَظِيْمَ الَّذِي لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ وَأَتُوْبُ إِلَيْهِ .

"Астагlфируллóхlал lазúмаллазú ла́ ила́хlа илла́ хlувал хьаййул къаййу́му, ва ату́бу илайхl"

«Воккхачу АллахIе гечдар доьху ас, Ша воцург кхин Дела воцуш волчу, Дийна волчу, даим волуш волчу, Цуьнга тоба а до ас» - *и аьлла доIа динчунна АллахIа гечдийр ду, боьдучу тIама юкъара и аьлларг ведда хиллехь а».*

(251)

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Дела Шен лайна уггар герга хуьлу хан буьйса юкъал тIехъяллачул тIаьхьа йолу хан ю, ткъа нагахь санна хьой цу хенахь Дела хьахош*

*болчерах хилалахь, хила хьажа хьо».*

(252)
Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Лай шен Далла герга хуьлуш йолу хан иза Цунна сужуд деш волу хан ю, цу меттехь доIа дар сов даккха аш».*

(253)
Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Бакъдолуш сан даг тIе вицвалар дуссу, бакъдолуш ас АллахIе хIора дийнахь бIозза гечдар а доьху».*

**130. Тасбихь дар а, Далла хастам бар а, «ЛаилахIа иллал - лахI» алар а, такбир дар а.**

(254)
Вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*ХIора дий нахь бIозза хIара аьллачунна:*

سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ.

"Субхьáналлóхlи ва бихьамдихl"
«ЦIена ву АллахI, хастам а бу Цунна» *аьлла, цуьнан гIалатлонаш дIайохур ю, уьш хIурдан чопа санна елахь а*».
(255)
Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Иттозза хIара аьлларг:*

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ

"Лá илáхla иллаллóхly вахьдахlý лá шарúка лахl, лахlулмулку ва

лахӀулхьамду ва хӀува Ӏала́ кулли шайъин къоди́р"

"АллахӀ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац, паччахьалла Цуьнан ду, хастам а Цунна бу, Иза массо хӀуманна тӀехь ницкъ кхочуш а ву" – *аьлла, цунна мел хир бу, ИсмаӀилан кӀентех виъ стаг лай волчара кӀелхьара ваьккхинчунна санна».*

(256)

Кхин а аьлла Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Ши дош ду маттана ала атта а долуш, терзан тӀехь деза а долуш, Къинхетаме волчунна дезаш а долуш:*

سُبْحَانَ اللّٰهِ وبِحَمْدِهِ سُبْحَانَ اللّٰهِ الْعَظِيمِ .

"Субхьа́наллóхӀи ва́ бихьамдихӀи́, субхьа́наллóхӀил Ӏази́м"

“ЦӀена ву АллахӀ, хастам а бу Цунна, цӀена ву Воккха АллахӀ”»

(257)

Кхин а аьлла вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: *«ХӀара дешнаш алар дукха деза суна, шена тӀе малх мел кхеташ долчу массо хӀумнал:*

سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ.

"Субхьáналлóхӏи, валхьамду лиллáхӏи, ва лá илáхӏа иллаллóхӏу валлóхӏу акбар"

«ЦӀена ву АллахӀ, хастам а бу АллахӀана, АллахӀ воцург кхин Дела а вац, АллахӀ массо хӀумнал воккха а ву».

(258)

Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Шух хьаьнга ца хилийтало шена хIора дийнахь эзар дика?*» ТIаккха цуьнга ладугIуш болчарах цхьамма хаьттина: «*Муха хилийталур ду тхоьга хIора дийнахь эзар дика?*» Цо жоп делла тIаккха: «*БIозза "СубхьаналлахI" аьллачунна, эзар дика яздо цунна, йа эзар къа дIадойъу цуьнан*».

(259)
Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –:

سُبْحَانَ اللّٰهِ الْعَظِيمِ وبِحَمْدِهِ .

**"Субхьáналлóхlил lазúми ва бихьамдихl"**

"ЦIена ву воккха АллахI, хастам а бу цунна" – *аьллачунна, ялсамани чохь хурман дитт дугIур ду цунна*».

(260)
Кхин а аьлла вайн Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*ХIай Къайса кIант IабдуллахI! Ялсаманин хазнашха цхьа хазна йовзийта ас хьуна?*» Цо жоп делла: «*Йовзийтахьа хIай Делан Элча*». ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Ахь ала*:

لاَ حَوْلَ ولاَ قُوَّةَ إلاَّ باللّهِ .

"Ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хI"
"ГIора а дац, ницкъ а бац АллахIера бен"»

(261)
Кхин а аьлла цо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*АллахIана уггар дукха дезаш долу дешнаш хIара диъ ду:*

سُبْحَانَ اللَّهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ، وَاللَّهُ أَكْبَرُ .

"Субхьáналлóхlи, валхьамду лиллáхlи, ва лá илáхlа иллаллóхlу валлóхlу акбар"

"ЦІена ву АллахІ, хастам а бу АллахІана, АллахІ воцург кхин Дела а вац, АллахІ массо хІумнал воккха а ву" *Церах ахь муьлххарчуьнца долийча а башхула яц хьуна*».

(262)

Делан Элчанна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тІевеана хилла цхьа стаг, тІаккха цо аьлла Делан Элчане – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Суна дика дешнаш Іамадехьа, эр дара ас уьш*

*даим*». ТӀаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла:

لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيْكَ لَهُ، اللهُ أَكْبَرُ كَبِيْراً، وَالْحَمْدُ لِلهِ كَثِيْراً، سُبْحَانَ اللهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ، لاَ حَوْلَ وَ لاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ .

"Ла́ ила́хӀа иллалло́хӀу вахьдахӀу́ ла́ шари́ка лахӀ, алло́хӀу акбару каби́ран, валхьамду лилла́хӀи каси́ран, субхьа́налло́хӀи роббилӀала́ми́на, ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хӀил Ӏази́зил хьаки́м"

«АллахӀ воцург кхин Дела вац, ша цхьаъ ву Иза, Цуьнца накъост а вац. АллахӀ массо хӀумнал сов воккха ву, АллахӀана дуккха а хастам а бу. ЦӀена ву АллахӀ, Ӏаламийн Эла верг. ГӀора а дац, ницкъ а

бац, Нуьцкъала а, Хьекъале а волчу АллахIера бен».

ТIаккха оцу стага аьлла: «*И дешнаш сан Дела хестош ду, ткъа суна хIун ду?*» ТIаккха Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – жоп делла цунна: «*Ахь ала:*

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَارْزُقْنِي

"Аллóхlуммагlфир лú, вархьамнú, вахlдинú варзукънú"

"Йа АллахI! Гечде Ахь суна, къинхетам а бе Ахь сох, нисве Ахь со, рицкъ а ло Ахь суна"».

(263)

Цхьана стага бусалба дин тIелаьцча, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ламаз Iамош хилла цунна, тIаккха хIара доIа де оле тIедуьллуш хилла:

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَعَافِنِي، وَارْزُقْنِي.

"Аллóхlуммагlфир лú, вархьамнú, вахlдинú, ва láфинú варзукънú"

«Йа АллахI! Гечде Ахь суна, къинхетам а бе Ахь сох, нисве Ахь со, могшалла а ло Ахь суна, рицкъ а ло Ахь суна».

(264)

Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «*Бакъдолуш, уггар деза доlа хlара ду:*

"Хастам бу АллахIана" اَلْحَمْدُ لِلَّهِ

*ткъа уггар деза зикр хlара ду:*

"АллахI воцург кхин Дела вац" لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ

(265)

Кхин а аьлла Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна –: «*Дуьсур долуш долу дика дешнаш хIорш ду:*

سُبْحَانَ اللَّه، وَالْحَمْدُ للّه، وَلاَ إِلَهَ إِلاَّ اللّه، وَاللّهُ أَكْبَرُ، وَلاَحَوْلَ ولاَ قُوَّةَ إلاَّ بِاللّه .

"Субхьáналлóхlи, валхьамду лилла́хlи, ва ла́илáхla иллаллóхlу валлóхlу акбар, ва ла́ хьавла ва ла́ къуввата илла́ билла́хlи"

«ЦIена ву АллахI, хастам а бу АллахIана, АллахI воцург кхин Дела а вац, АллахI массо хIумнал воккха а ву, АллахIера доцург гIора а дац, ницкъ а бац».

**131. Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – муха деш хилла тасбихь?**

(266)

Іамра кІанта ІабдуллахІа – Дела реза хуьлда цаьршинна – аьлла: «*Суна Пайхамар гира – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тасбихь доккхуш, шен аьтту куьйгаца*».

## 132. Шортта диканаш а, дика гІиллакхаш а дуьйцуш долу хьадис.

(267)

Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Буьйса йоьллачул тІаьхьа – йа шаьш суьйренга доьвлча – шайн бераш чу а дерзадей, шайна уллохь совцаде аш, бакъдолуш, шайтІанаш дІасадаьржа шуна цу хенахь. ТІаккха и хан дІаяьллачул тІаьхьа, шайн чохь паргІат дита аш уьш, шайн неІарш а дІакъовла аш, Делан цІе а йоккхуш, бакъдолуш, шайтІано ца йоьлла шуна

дIакъоьвлина неI. Шайн хи чудутту пхьегIаш а дIакъовла аш, Делан цIе а йоккхуш, шайн кхечу пхьегIашна тIе цхьа хIума йилле а, уьш а дIакъовла аш, Делан цIе а йоккхуш, шайн тогарш а дIадайъа аш».

وَصَلَّى اللهُ وَسَلَّمَ وَبَارَكَ عَلَى نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ
وَعَلَى آلِهِ وَأَصْحَابِهِ أَجْمَعِينَ .



# Жайнин чулацам

XIокху жайнах лаьцна шайна хетарг, йа гочдарх лаьцна шайн ала хIума делахь, дехар ду, гочдархочуьнга кехат яздар хIокху e-mail тIе:

chechen_eagle@yahoo.com

مطبعة سفير تليفون ٤٩٨٠٧٨٠ ـ ٤٩٨٠٧٧٦ الرياض
E. Mail: safir777press@hotmail.com